# අපි මෙහෙමයි හිනා වෙන්නෙ



තලංගම ධර්මදාස

**කර්තෘගේ වෙනත් පොත්**

ළමා තරු

මදාරා 1 - 6 කලාප

මැයි දින අරගලය

අවුරුදු

විජය සැමරුම

හතර දෙනෙකුගේ වැඩක්

අපි මෙහෙමයි හිනාවෙන්නෙ



ප්‍රථම මුද්‍රණය : 2017

ISBN : 978-955-43930-0-4

කවරයේ චිත්‍රය : විජේසිරි මතුගම

පරිගණක අකුරු කරණය : දර්ශනී ජාගොඩගේ
අංක 229/10/1,
රන්මල් මාවත, ඉහළ බෝමිරිය,
කඩුවෙල.
දුරකථන : 077-6272433

මුද්‍රණය : ස්මාර්ට් සොලුෂන්ස් හවුස්,
17/2, බණ්ඩාරවත්ත, තලංගම උතුර,
කොස්වත්ත, බත්තරමුල්ල.
දුරකථන : 011 7466 200



**පොත ගැන**

"අපි මෙහෙමයි හිනාවෙන්නෙ" යන මෙම පද්‍ය සංග්‍රහය පාසැල් අවදියේ සිට මා විසින් පුවත්පත් සඟරාවලට ලියා පල කරන ලද කවි රචනා සහ කෙටි කතා දෙකකින් සමන්විතය.

ඉකුත් දශක කිපය තුලදී විවිධ මාධ්‍යයන් ඔස්සේ ප්‍රකාශිත එම රචනා බොහොමයක් ආරක්ෂා කර තබා ගැනීමේදී ප්‍රයෝජනයට ගත නොහැකි අන්දමින් විනාශ වී ගොස් ඇති අතර ඉතිරි රචනා ස්වල්පය මෙසේ ඔබ අතට පත් කිරිමට හැකි වීම මගේ භාග්‍යයක් ලෙස සලකමි.

මෙම පද්‍ය සංග්‍රහයෙන් පෝෂණය වී ඇති පද්‍ය රචනා වලින් මිනිසාගේ ජන ජිවිතය දෙස මා බැලූ අයුරු පාඨක ලෝකයාට සිය වින්දනය වින්දනයක් කර ගැනීමට ඉවහල් වේයයි මම සිතමි.

මෙම කෘතිය කඩිනමින් එළි දැක්වීමට පරිගණක සැලසුම්කරණය කළ සුහද ග්‍රැෆික්ස් ආයතනයේ ශිල්පීන්ටත්, කවරයේ චිත්‍රය දර්ශණීය අයුරින් නිමාකරදුන් විජේසිරි මතුගම මහතාටත්, පසුවදන කාලානුරූපීව නිර්මාණය කල දේශබන්දු හර්ෂ බණ්ඩාර මහතාටත්, මුද්‍රණය සැකසීමේදී වැරදි තැන් නිවැරදි කරමින් මට සහාය වූ හැමවිටම මා දිරිමත් කළ මගේ ප්‍රිය බිරිඳ ජේ. ගලගෙදර සහ ඒ සඳහා ඇප කැප වූ ප්‍රභාෂ්, මහේෂ්, දිනේෂ් යන මගේ පුතුන් තිදෙනාටත් කලට වෙලාවට මුද්‍රණ කටයුතු කළ ස්මාර්ට් සොලුෂන්ස් මුද්‍රණාලයේ මුද්‍රණ ශිල්පීන්ටත් මගේ හද පිරි ස්තූතිය පුද කර සිටිමි.

තලන්ගම ධර්මදාස

මුනිඳු මර යුද්දෙන්

වෙසඟ දින ජය ලද්දෙන්

මගෙ දෙතොල මැද්දෙන්

ඔබට ආසිරි මුතු හැලෙද්දෙන්

## පිදුම

මා දයාබර මුනුපුරු
මිනිපිරියන්ට
අපි මෙහෙමයි හිනාවෙන්නෙ
සාදරයෙන් පිළිගන්වමි

සංස්කාරක
**තලන්ගම ධර්මදාස**

# ලක් මෑණියනි

පොදුජන යුගය බිහිවුන දිනයෙ මෙරටට
මාවත පෙනුනි යායුතු නියම තැනකට
ඒ ලැබූ ජයෙහි බලගතු කමෙහි අගයට
ජනරජයකට හිමිකම් ලැබුනි අපහට

ජන රජයකින් ලැබ ගනු පිණිස නිදහස
ඇතිවිය රටේ හැම කෙනෙකුගෙම අදහස
අතලොස්සකට ඇතිවුන නමුදු උදහස
රැකගමු පෙරට ගොස් අප ලැබුව නිදහස

අදිරද වාදිනගෙ පාලනයට අසුව
නෙක කම් කටොලු විඳ වස් ගණනක් විසුව
සිරි ලක් මෑණියනි ඒ අවදිය නැසුව
බැති ගී ගයමු ජන රජ දින රස මුසුව

හතලිස් අටේ ලැබ ගත්තායයි කියන
පොඩි අය නොමැත එම නිදහස ගැන වයන
අතලොස්සකට පමණක් එදවස තිබුණ
පුදුමෙකි සෙවුම මිනිසෙකු ඒ ගැන වනන

සිඳ බිඳ දමා ලක් මෑණියන් බැඳි බැමී
යා යුතු නියම මග යන අයට වුන හිමී
ජන රජ දිනයෙ ලක් මෑණියන් වෙත නැමී
අප නිවහල්ය යනුවෙන් මමද පව සමී

# මැයි දින අදිටන

චිකාගෝ නගරයෙන් ඇරඹු එදා මැයි දින සටන පිළිබඳ
පවත්වන මැයි දිනයෙ කම්කරු බලය පෙන්වා රටට මුලුවැද
සහෝදරයිනි සහෝදරියනි සමගි බැම්මෙන් එකට හිතබැඳ
පතමු තිර අදිටනෙන් මැයි දිනයෙදි ලක් මෑණියට ජයඅද

එකම ධජයක් යටතේ එක පෙළපාලියක ගොස් සැවොම එක්වී
ලගම මැයි දිනයකදි එක වේදිකාවක් මත එකට රොක්වී
පවත්වන උළෙලකට අඩිතාලම දමන්නට සතුට දැක්වී
කරනු අදිටන් සහෝදරයිනි මැයි දිනේදි එකට එක්වී

රටේ සමගිය නොරුස්සන අය ජාතියෙ ඔඳු බිඳ දමන්නට
කරන කම්කරු ද්‍රෝහි වැඩ මේ මැයි දිනේ නවතා දමන්නට
එකාමෙන් කම්කරුන් එක්වී හඬ නගා උන්හට කියන්නට
කරනු අදිටන් කඩා කප්පල් කාරයින් එලවා දමන්නට

සහෝදරයිනි අපේ ජය දැන් පෙනෙන තෙක් මානයක තිබියදී
මෙතෙක් ගිය දුර පාව දෙන්නට හදන පිරිසක් පසෙක සිටියදී
මෙදා මැයි දින උළෙල ඇරඹෙන මහා කම්කරු සභා මුලුවෙදී
සැවොම කම්කරු පිරිස එක්වී එකා මෙන් යමු රටට හිතලැදී

ලොවේ කම්කරු බලය සිඳ බිඳ දමන්නට බැරි බව කියා
රදළ ධනපතියනට කම්කරු සමගියෙ මහිමය කියා
මෙදා මැයි දිනයෙදි එක්සත්කමේ රණ ගී ගය ගයා
කරනු අදිටන් ලොවේ කම්කරුවනි හෙටත් එක්වව් කියා

# මැණිකෙට කියන කවි

උදයේ නැගෙන හිරු අවරින් බැස යනවා
පුන් සඳ ටිකින් ටික අඹරේ නැග එනවා
ආලෝකය මැකී ගණදුර රජ වෙනවා
හිතේ දුකට එතකොට කවි කිය වෙනවා

ගෙයි ඇවිලෙන පහන සුළඟට සෙල වෙනවා
පොල් අතු වහල හිනැහෙන බව වැට හෙනවා
තනිකම කාන්සිය මහදට හිමි වෙනවා
හිකමට වගේ එතකොට කවි කිය වෙනවා

වැපුරූ වෙලේ පැල ගොයමද සරු වෙනවා
කිරි වැදී කරල් පල බරවී ඇල වෙනවා
මැණිකේ ගොයම් කැපු හැටි සිහියට එනවා
ඇගෙ රුව සිහිව එතකොට කවි කිය වෙනවා

කැපු ගොයම් මිටි කමතට ගෙන එනවා
පාගා හුලං කර පැල වෙත ගෙන එනවා
අටු කොටු පිරී මිල මුදලින් සරු වෙනවා
වෙහෙසුන මැණිකෙ සිහි වී කවි කිය වෙනවා

කල් යල් බලා සුබ නැකතක් ලැබ දෙනවා
පොල් අතු වහල නව එළියක් ගෙන දෙනවා
මිදුලේ රටාවක් ලෙස මල් පැල වෙනවා
මැණිකේ එන නිසා රස කවි කිය වෙනවා

# මගේ රට

නිදහස් නිවහල් රජයකි මගෙ රට
ලොකු වතු බෙදමින් දෙයි පොඩි කෙනෙකුට
ගෙවල් බෙදා දෙන නැති බැරි අය හට
සිතුරුවනකි කාටත් මෙම හෙළ රට

මැද මහනුවරෙහි දළඳ සමි ළුයි
රුහුණු පුරේ අඩවියෙ කඳ සුරි ළුයි
සමන් ගිරට අදිපති එම දෙවි ළුයි
මගෙ රට කවදත් රැක දෙන ගොවි ළුයි

සිරි මහබෝ හිමි සමිඳුයි රජ රට
බුදු හිමි වැඩි කැළණිය පිහිටිය රට
පොළොන්නරුව රජදහනිය කළ රට
කලා කෙතකි සීගිරියේ ගල යට

පොළොවෙන් මිණි කැට ලද හැකි මගෙ රට
ඇලදොළ ගංගා බැස යන මගෙ රට
උඩ රට තේ වතු දිස්වන මගෙ රට
ලොවේ උතුම් රට අප දිනු අප රට

කුරහන් තල මුං වැවෙනා මගෙ රට
රසබර පළතුරු ලද හැකි මගෙ රට
ඉම නොපෙනෙන පොල් වතු ඇති මගෙ රට
ලස්සන වන මල් පිපෙනා මගෙ රට

මිණිරන් ඇත මහ පොළවෙන් ගන්නට
සරු පස දෙයි බත් දෙවේල කන්නට
තෙල් ආකර උතුරෙන් හමු වන්නට
මොනවද අඩු පිට රටකින් ගන්නට

මුහුදෙන් බෙල්ලන් ගෙන දෙයි මුතු ඇට
පොළවෙන් හමුවෙයි නිල් කැට රතු කැට
සොබා දම් දිනිතිය වැසි දෙයි අකලට
ගස් වැල් පළබර වෙයි මෙන් නිකමට

ලොව අන් රටකට නොදෙවෙනි මගෙ රට
සාමය යුක්තිය රජයන මගෙ රට
නිදහස් නිවහල් හැඟුමෙන් පිරි රට
රැක ගනු මැන මා ඉපදුන මේ රට

**(ජන කවි නොවැම්බර්)**

# ගෙදර බුදුන්

දස මස කුස හොවා මා බිහි කළ අම්මා
ඇඟ ලේ රස කිරට හරවා පෙවූ අම්මා
උකුලේ තබාගෙන මා නැළවූ අම්මා
මිණි පහනක්ය මට මගෙ ආදර අම්මා

පොඩි අවදියේදී මා නැලවූ අම්මා
ලස්සන ගවුම් අන්දා සැරසූ අම්මා
දුව පැන යන විටදි පසු පස ආ අම්මා
පුන් සඳ පරදවන මගෙ පණ වැනි අම්මා

බත් ගුලි කර අනා කුස පිරවූ අම්මා
පාසැල් යන විට දි තනියට ගිය අම්මා
පොත පත කියා දී සිප්මිණි දුන් අම්මා
රන්තරු පරදවයි මගෙ සුරතල් අම්මා

හොඳ හා නරක ගැන නිති පැවසූ අම්මා
යහ මග යහ වැඩට මා යොමු කළ අම්මා
යුක්තිය අයුක්තිය වටහා දුන් අම්මා
හිරු දෙව් පරදවන මගෙ පෙම්බර අම්මා

පොදු වැඩවලට මට මග පෙන්වූ අම්මා
මගෙ කවිකමට නිතරම අත දුන් අම්මා
නිවැරදි වැඩට මට මග පෙන්වූ අම්මා
මුළු ලොව සියලු වස්තුව පරදන අම්මා

රට දැය සමය ගැන දැනුමක් දුන් අම්මා
එඩිතරකමේ මහිමය පෙන්වූ අම්මා
මිනිසෙකු වන්න අතදුන් සුන්දර අම්මා
වනිතාවනට ආදර්ශෙකි මගෙ අම්මා

රැකියාවක් නොමැති විට සැලකූ අම්මා
මා ලෙඩ වූ විට දි කඳුලැලි සැලූ අම්මා
මගෙ සැපතම බලා කටයුතු කළ අම්මා
මුළු ලොව සියලු මව්වරු පරදන අම්මා

තිලොවට තිලක සම්මා සම්බුදු අම්මා
මුල් කොට දෙවැනි තැන ලැබ ගත් මගෙ අම්මා
සසරෙහි වසනතුරු මට වීමෙන් අම්මා
අනුකම්පා කරනවද පෙම්බර අම්මා

**(හතර දෙනෙකුගේ වැඩක්)**

**1976 - 11 - 27**

# සිනහව

රත්සර පියුමෙක පැහැය හොරා ගෙන දෙතොලෙහි රැඳවා සැමට    හොරා
කිරිකැටි බිළිඳෙකු මවගේ උකුලේ හිඳියන විටදී සතුට    නුරා
මුතුවන් දත්පා හිනැහෙන විට විත් හිඳි දෙව් කුමරිය යහන    කරා
සිනහව පෙන්විය මවකට පුතෙකුගෙ ආදරයක් ඇති දෙහද    පුරා

කිරිකැටි පෙණරැලි වෙරළට පාවී සුදු වැලි මත හැපී නැගී    වෙදී
පරවුනු මල් පෙති සුළඟට අසුවී මදනළ සමඟින් විඩි    රෙදී
කෝකිළ ගිරවුන් සියොතුන් එකතුව කැදලි කරා පියඹා    යදී
සිනහව මතුවිය සැන්දෑ සමයේ හිරු රැස් ටික ටික අඩු    වෙදී

අරුනළු උදයේ අවදිව ළිඳ වෙත යන තබමින් තාලයට    දෙපා
ගම්බද යුවතියකගෙ තොල් අතරින් මිහිරක් නැග එයි සිනහ    පපා
අතු අග එල්ලෙන පැණි රඹුටන් දැක ලේනෙකු එහි පැණි රසය    ගපා
ටිං ටිං නාදෙන් යනවිට මතු විය සිනහව තම මුදු ගතිය    පපා

පූදින ගොයමේ රන්වන් කරලින් ගොවියෙකු සැනසුම ලබනු    බලා
මුළු වෙල් යායම එළියක් මතුකොට ගම්බද සොබණිය සතුටු    කලා
ගොපළුගෙ අත රැඳි වස්දඬු බටයෙන් නැග එන ගීයට දෙතොල    සලා
සිනහව මතු වී හැම හදවතකට නව නළු රසයක් එකතු    කලා

මවකගෙ සෙනෙහස උතුරා යද්දියි කිරි කැටි බිළිඳෙකු සිනහ    යුනේ
අරුනළු නැගඑන හිමිදිරි උදයෙයි සොබාදම් දිහිතිය සතුටු    වුනේ
ආදරයේ රස මිහිර ලැබිලයි යෞවන හදවත් පුබුදු    වුනේ
සිනහව සිනහව සිනහව මෙහෙමයි මේ මනු ලෝකෙට එකතු    වුනේ

**ජනතා පුවත්පත**

# රස තැන්....

දුක සැපට පිහිටන
දෙහදක් එකට බැඳලන
ලොවට බල පෙන්වන
රසය මේ තැන් වලින් බිහිවින

සැන්දෑ වෙලාවෙහි
අහසෙහි රතු වලාවෙහි
ගොපලුගෙ නලාවෙහි
තිබේ රසයක් හුද කලාවෙහි

කවියෙකුගෙ පෑනේ
යෞවනියකගෙ මූනේ
දිලෙන හඳ පානේ
රසයෙ කිසි අඩුවකුදු නෑනේ

නොම හෙලූ කඳුළක
ඉදුණු වරකා මදුලක
පළින් බර වදුලක
තිබේ රසයක් ගෙයක මිදුලක

දැරියකගෙ තොල්වල
මාලුන් සිටින විල්වල
පිපුනු වන මල්වල
තිබෙයි රසයක් ගසක මුල්වල

ගොළුවෙකුගෙ බසෙහි
උමතු වූවෙකු හිසෙහි
අන්දයෙකු ඇසෙහි
පෙනේ රසයක් මවගෙ කුසෙහි

හුණු නොගෑ බිත්තිය
දිළින්දෙකු සතු ශක්තිය
පති දහම ඇත්තිය
කියයි රසයක් තිබෙන විත්තිය

ඉදුණු අඹ වල්ලක
දිලෙන ලා - නා දල්ලක
ගෙයි අඳුරු මුල්ලක
තිබේ රසයක් ළඳරු අල්ලක

මවකගෙ තුරුල්ලේ
කිරිදෙනකගෙ බුරුල්ලේ
ගොවියෙකු උදැල්ලේ
තිබේ රසයක් මේ සියල්ලේ

# බොදු රටක හැටි

මිය දිවු බවේ සිටි ලක් ජනතාව  හට
සදහම් රස ගෙනා හිමියනි එතෙර  සිට
මේ පුන් පොහෝ දින ඔබ පා ළඟින්  සිට
අවසර බොදු රටක තොරතුරු  කියන්නට

පන්සල් හත අටකි එක ගමකට  ඇත්තේ
එහමුත් කිමද බොදුවන් ගිනි එහි  ගැත්තේ
බිහිසුනු දෑ කෙරෙයි මෙහි ඉහළම  තත්තේ
මෙහෙමයි හිමියනේ අද මෙරටෙහි  තත්තේ

කොස් ගෙඩියකට හෝ පොල් ගෙඩියකට  කුඩා
මිනිසෙකු මරයි තව මිනිසෙකු නොගෙන  විඩා
පුතු සැප විඳියි මව දුක් වෙයි කඳුළු  කඩා
මේවයි කෙරෙන දේවල් බොදු රටක  කුඩා

මොහොතින් මොහොත සිදුවන විට අප  රාද
අසරණකම නිසා කොපමණා වැල  පේද
කෙනෙකුගෙ වැටීමේදි තවකෙකු අත  දේද
මේවා බොදු රටක විය යුතු නැහැ  නේද

සූදුව සුරාපානය හැම තැනම  වගේ
පැතිරේ නොහොඳ පෙන්වයි හොඳ බවෙක  අගේ
දුෂ්ඨත්වයේ ජය හඬ මුළු දෙසින්  නැගේ
මේවයි නිතර සිදුවන දෑ රටෙහි  මගේ

බිහිසුනු අපරාද ගම්බද වුවද  කෙරේ
හද තුල මොලොක් ගති නැත කිසි කෙනෙකු  කෙරේ
නොසතුටු සිතින් පොඩි අයෙකුගෙ ජයක්  කෙරේ
ලොකුයයි කියන අය ගරහයි කිමද?  හොරේ

ලොව බොදු දනන්ගේ නෙත් සිත් ඇද  ගත්ත
දම් දීපයක් ලෙස හැමගෙම සිත්  ගත්ත
හැම මොහොතකම මෙහි ජය ලැබුවත්  නැත්ත
නැත අද වැඩි දෙනෙක් ගත් යුත්තියෙ  පැත්ත

මෙත් කරුණා ගුණෙන් මහ සාගරය  බඳු
හිමියනි ඔබ දෙසූ අමරස ජලය  මඳු
යොදවා රටේ මහජන යහපතට  පොදු
කටයුතු කරන්නට නැවතත් වෙනුද  බුදු

# මගේ හැඟුම

දුසිරිත දුරාචාරය නිති මුවෙහි | තියා
සාමය සමාදානය නොම දුටුව | නියා
ඉසි කෝ මද මානගති හද පතුලෙ | තියා
මිනිහා නොමිනිහෙකු වීමෙන් පෙරට | ගියා

දුටුවොත් යම් කෙනෙකු සතුටින් කල් | ගෙවන
ඔහු හට කෙසේ හෝ ලොකු විපතක් | දෙවන
වාසිය තකා ලොකු මිනිසුන් වෙත | දුවන
මිනිහා තිරිසනෙකි නෙක කරදර | මවන

පොඩි අවදියේ ලේ රස කිරි විලස | පෙරා
පෙවූ මෑණියන්ගේ හදවත දෙකට | ඉරා
මානය කුහකකම තම හද පතුලෙ | දරා
මිනිහා දුවයි අගතියෙ අන්තිමය | කරා

කොස් ගෙඩියකට හෝ පොල් ගෙඩියකට | කුඩා
මිනිහා මරයි තව මිනිහෙකු නොගෙන | විඩා
දරුවන් සහ බිරිඳ වැළපෙන විටදි | හඬා
ඔහු පියනගයි දුසිරිත හද පතුලෙ | වඩා

එකකුස උපන් සොහොයුරු සොයුරියන් | හැම
දබරව නිතර පෙන්වා සිය උඩඟු | කම
සමගියෙ සමාදානයෙ ඇති වටින | කම
කෙලෙසයි මේ ලොවම මිනිහා කියන | නම

මොහොතින් මොහොත සිදුවන විට | අපරාද
අසරණකම් නිසා කොපමණ | වැළපේද
කෙනෙකුගෙ වැටීමේදි තවකෙකු අත | දේද
මිනිහා දියුණුවට යන්නේ | කවදාද

කෙනෙකුගෙ දියුණුවට තවකෙකු ගසයි | කටු
තවකෙකු නොවක් ඇති යහමග කරයි | කොටු
මේ බව දැන දැනත් සන්තෝසයෙන් | නැටූ
මේ ඔහු දියුණුවේ ජය බිම හැටිද | දුටූ

මිනිසත් බවක් ලැබ ඉඳ මිනිසුන් | මැද්දෙන්
ජයගෙන කෙසේ හෝ මේ නොදියුණු | යුද්දෙන්
ජලකර පරමාණු පුපුරන හඬ | මැද්දෙන්
දියුණුව කරා මිනිහා යනතක | යද්දෙන්

**(රළි රේඛා කාව්‍ය සංග්‍රහය-1972)**

# මතක සටහන්

නිල් ලොවතුරු ලතා එකිනෙක වැළඳ ගෙන
මල් කොළ ගෙඩි ගතින් දරනා දහම ගැන
සල් කුසුමක් බඳු වූ කවිලොව රැගුම් දෙන
කල් යල් බලා යටගිය දෙය සොයම් ගෙන

ඇතිමුත් නොයෙක් කරදර හද පැලෙන සුලු
දුක සැප දෙකෙහි හරි හරියට රසය බැලු
මගෙ පියතුමාණෝ කර හද විමන අලු
මිය ගිය දිනෙහි මතකයි ආ කඳුලු දලු

සැනසුම මසිත හැම කරදර ඉවත හෙලා
සිරිමා අනේ වස බී පසු දිනෙක මළා
ගිනි දැල් මැවේ ළය මඩලින් උමතු වෙලා
පසුවෙමි දුකින් එදවස ආ කඳුලු බලා

සඟරාවකට පළමුව ලිවු කවිය මගේ
සටහන් පොතේ වෙයි හැම පිටුවකම වගේ
අස් වී පාසලෙන් කිරි ළදරුවෙකු වගේ
මතකයි ආව හැටි අඬමින් කතර දිගේ

මා පෙම් කරන ලොකු නැන්දගෙ දුව සෝමා
කළ යම් වැරැද්දක් ගැන අසු වී මාමා
තැලුවා යැයි කියු විට නංගී හේමා
මතකයි ඇඬුව හැටි කිරි දරුවෙකු සේමා

ඊයේ වෙන්වුනා අද රජ කරන පැයේ
හෙට ගැන රජත සිතිවිලි හදවතට නොයේ
මා මිය ගියත් මේ ළඟ එන අඳුරැ පැයේ
නොමියන මතකයන් සටහන් පොතෙහි තියේ

**1952 සැප්තැම්බර් රසඹුල කාව්‍ය සංග්‍රහය**

# පන්දම් විලක්කුව අල්ලස

පන්දම් විලක්කුව අල්ලස
තිබෙන විට
වෙන කිසිවක් නැතත්
ඔහු බලවතෙකි රට
නැතිනම් නෑ කමක් ඇති
ලොකු කෙනෙකු හට
මිනිසා බලවතෙකි
සෙසු අය ඉදිරිපිට

# මැණිකේ මම එන්නම්

හේනේ ගොවිතැන් කරලා අටුකොටු පුරවාලා දෙන්නම්
කටු මැටි බිත්තිය සවි ඇති නිවසක් ලෙස සාදා දෙන්නම්
පාළුව තනිකම පලවා හරිනට පැල් කවි කිය වන්නම්
මැණිකේ ඔබ මගෙ නිවසට කැන්දා ගෙන යන්නට එන්නම්

උදේ සවස නිවසට ඇති වනතුරු දිය ඇදලා දෙන්නම්
දෑතේ කරගැට එනතුරු මැණිකේ දර පලලා දෙන්නම්
ලස්සන වන මල් නෙලා ගෙනත් ඔබෙ වරලස සර සන්නම්
රන් මිණි මුතුයෙන් මාල ගෙනල්ලා ගෙලවට පළ ඳන්නම්

වයසට ගිය ඔබෙ මව් පිය දෙදෙනා පණ සේ රැක දෙන්නම්
ලස්සන සුසිනිඳු පාට ඔසරි ගෙන ඉන වට දවටන්නම්
දෙ අතට රන්වන් වළලු දමාලා සැපත ලබා දෙන්නම්
දුකක් නොදී ඔබ හට මැණිකේ මම සම්පත සල සන්නම්

පුන් සඳ පරදන මුහුණෙහි සුසිනිඳු වත්සුණු තවරන්නම්
කොකුම් සුවඳ ගෙන නළලෙහි ලස්සන තිලක තබාලන්නම්
මැණිකෙගෙ පායුග බිම නොතබන්නට මිරිවැඩි ගෙන දෙන්නම්
ඔබෙ හද මැදුරට ආලෝකය දෙන මිණි පහනක් වන්නම්

අහසේ දිලිසෙන ලස්සන රන්තරු ගලවාලා දෙන්නම්
මුහුදේ පතුලේ කිමි දී මුතු පර කඩා ගෙනත් දෙන්නම්
සිතු පැතු සම්පත් දෙන කප් රුක ඔබ හට මම වෙන්නම්
මැණිකේ ඔබ මගෙ නිවසට කැන්දා ගෙන යන්නට එන්නම්

# සිහින සිතුවිලි අතර

සිහින සිතුවිලිවලට මැදිවී
මං මුලාවී සිටිය අවදියෙ
වෙනත් අයෙකුගේ කිසිම සරණක්
නැතිව අසරණයෙකුගෙ විලසට

අතීතයෙ කළු වලා අතරින්
අනාගතයක අඳුරු සේයා
පෙනෙනු දැක දැක කනස්සල්ලෙන්
ගෙවූ අවදිය නැගෙයි සිහියට

රැකවරණයට සිටිය අය නැත
උදවු කළ අය රකියි ගොළුවත
දිනුම පැරදුම කොයික ආවත්
සතුටු සිතකින් මුහුණ දුන්නෙමි

මහා ගණ කළුවරේ තනියම
නුහුරු නුපුරුදු මගක දුවමින්
හදවතට මෙතුවක් බරක් දුන්
ලබනු අටියෙන් සතුට සම්පත

ගලන ගංගා සයුර සොයමින්
යන පරිද්දෙන් සිතට දිරිගෙන
කෙදින මුත් ඔබ ළඟට එන්නට
දිවා රෑ වෙනසක් නොතැකුවෙමි

ලබන ජය හෝ පරාජය ගැන
කිසිත් නොබලා වෙහෙස විඳ විඳ
ජීවිතේ ඇති මිහිරිතම වූ
ඔබේ රුව දුර තියා දැක්කෙමි

මගේ හද මන්දිරේ තිබූ ඒ
අඳුරු සේයා පටල දුරු වී
නවෝදාවක් උදා වූයේ
ඔබේ හමු වෙන් පසුය සොඳුරිය

# නූතන සාහිත්‍යයයි

නූතන සහ පැරණි යනුවෙන් දෙකට බෙදා<br>
හෙළ සාහිත සයුර මත රැස් දහර විදා<br>
වාදය මෙහෙය වන විට සිසුරුවන මෙදා<br>
නූතන පස හැමට වැඩියෙන් මටත් හොඳා

ඉපැරණි පඬිවරුන් ගොස් රජවරු පස්සේ<br>
සාහිතයේ නමින් පිවත් වී සිත්සේ<br>
හෙළ සාහිතය ගෙන ගොස් අගුපිල් අස්සේ<br>
දැමූ හින්දා තමයි අද එය වැද බැස්සේ

මෙහි පෙරදිනෙහි තිබු පොත් ටික එකතු කර<br>
කියවා බැලුව හොත් ඉඳ අදිට නෙන් තිර<br>
එහි ඇති නිරස බව මොහොතක් මෙනෙහි කර<br>
කියවිය යුතුය නූතනයෙහි මුහුණු වර

නූතන කලා කරුවන් අද නව පන්නේ<br>
හෙළ සාහිත්‍යයට නැතිනම් පණ දුන්නේ<br>
සිංහල කියන නමවත් අද අහ ගන්නේ<br>
කොහොමද කියා නැත දැන් වැඩි දෙන දන්නේ

නූතනයෙකු විසින් ළගදී ලියන ලද<br>
පොඩි පොත් පිංචකට අලගුව පිණිස අද<br>
ඉපැරැණ්නන් විසින් එදවස පුදන ලද<br>
ගුත්තිලයත් අමා වතුරත් වටින වද

හෙළ බස හෙළ දැයට සේවය කරන සිතින්<br>
පරිවර්ථන කළා නූතනයනගෙ අතින්<br>
එදවස සිටිය ඉපැරණියා කුහක සිතින්<br>
මොනවද කලේ සාහිත්‍යයට සුහද බැතින්

ලාබය තකා එදවස රජවරු දුන්න<br>
ලිවා නොයෙක් ලෙස නිරස ගජ බින්න<br>
හෙළ සාහිතය මහ පොළොවේ සඟ වන්න<br>
සමහරු සැරසුනා එදවස මෙහි උන්න

උගතා නූගතා යන හැම කෙනෙකු හට<br>
තේරුම් ගන්න හැකි වන ලෙස සකස් කොට<br>
නූතන සාහිතයෙ දියුණුවෙ කරලි යට<br>
යන බව එඩිතරව පැවසිය හැකිය මට

මහ නවකතා කරුවන් අද මෙහි ඉන්න<br>
කවියන් කලාකරුවන් එක්කර දුන්න<br>
නූතන සාහිතයෙ දියුණුව ලැබ ගන්න<br>
යන හැටි පෙනේවා කාටත් දැන ගන්න

සිංහල සාහිතයෙ නම් වූ යමු නාවේ<br>
නූතනයා තමයි රැක දුන්නේ පීවේ<br>
ඉපැරැණ්නන් අපේ සාහිත්‍යයට සේවේ<br>
කෙරෙුවා යයි කියා කොයි මිනිහද කිවේ

(රස සයුර-1970)

# සුදූ

දෑතට රන් වළලු දමා යන ගමනේ
අඩ සඳ පරදන නළලෙහි කොකුම් තිළක
මදලස බැල්මෙන් මහදට ආදරයක්
මගේ පැලට එළිය දෙන්න ඔබ එනවද

මෙතුවක් කල් සිහින මවා හදවත තුළ
ආදරයේ රජ මාළිග ඔබේ නමට
ඔපවත්කර සනසන්නට සිහිනෙන් වුව
මගේ පැලට එළිය දෙන්න ඔබ එනවද

සිහිනිග දවටා මල් මල් චිත්තයක්
මියුලැසි ගමනින් යන සිනහවී පෙන්නා
ගී ගයමින් තනිවට ඉඳ සෙනෙහස මට
මගේ පැළට එළිය දෙන්න ඔබ එනවද

අරුණළු නැග එන උදයේ ඇති පිණි කැට
හිරු එළියෙන් වියළී යන ලෙසට හදේ
කරදර කම්කටොළු ඉවත දා සොම්නස
මගේ පැළට එළිය දෙන්න ඔබ එනවද

දුක සැප දෙක සමසේ අප දෙදෙනාටම
දස මස කුස දරා ඉඳන් මේ ලෝකෙට
පෙම්බර මවටත් වැඩියෙන් මගෙ සෙනෙහස
මගේ පැළට එළිය දෙන්න ඔබ එනවද

මුදූ
සැදූ
පිදූ
සුදූ

රැඳූ
පිදූ
සැදූ
සුදූ

සුදූ
මුදූ
පිදූ
සුදූ

බිඳූ
රැඳූ
සෑදූ
සුදූ

සැදූ
වැදූ
පිදූ
සුදූ

**ජනතා (රසවිමන)**

# හෙදියකගෙන්

හිමිදිරියේ නැගිටිනවා
හකුරුත් කා තේ බොනවා
ඩියුටි බාර ගන්න හතට
රෝහල වෙත පා නගනව

කොට්ට මෙට්ට ඇඳ ඇතිරිලි
රෝ මැදිරියෙ ඇති සැරසිලි
සකස් කරන්නයි පළමුව
නියමිත මැද්දේ කෙඳිරිලි

උදේ කෑම බෙදා දෙනව
තේ වතුරද ගෙනත් දෙනව
උනන්දුවෙන් රෝගීන්ගේ
දුක් ගැනවිලි ගැන බලනව

බෙහෙත් විදින්නට නියමයි
බෙහෙත් දමන්නෙත් අපමයි
දවල් කෑම බෙදා දෙන්නෙ
රෝහලෙ හෙදියන් පමණයි

උණ බලනව බෙහෙත් දෙනව
ලෙඩුන්ගෙ දුක සැප බලනව
උදේ සිටන් රෑ වනතුරු
වාට්ටුවේ සැරි සරනව

ලෙඩුන්ගෙ කෙඳිරිලි මැකෙනව
රෑ කෑමද බෙදා දෙනව
ගෙදර යන්න පෙර නැවතත්
ලෙඩුන්ගෙ දුක සැප බලනව

ඔරලෝසුවෙ හත වැදුනා
දවසේ වැඩ නිම කෙරුනා
නැවතත් හෙට උදේ හතට
ආ යුතු බව සැලකෙරුනා

# මුතු වරුසා

ඉතිහාසයේ පිටු අතරෙහි රස ඉතුරූ
ගජමුතු ලෙසට ලියැවී ඇති රන් අකුරූ
කියවන දරුවෙකුට වුව කිසිවක් නුහුරූ
පැහැදිලි කෙරෙයි විරුවන් දහදිය වැගුරූ

මගෙ මව් රටට පිට රටවල බඩු විකුණා
මෙරටෙහි සාරයෙන් පිට රටවල් රැකුණා
ඒ අවදියේ සිට දහදිය මුතු අමුණා
මේ මහ පොළොව මත හෙළ ගොවියන් හැපුණා

පැරකුම් නිරිඳු රජරට අස්වනු කාලේ
නැත අඩුවක් වුනේ කෙනෙකුට බත් වේලේ
ඒ ගැන දන්න අය අද වත්මන් කාලේ
දහදිය වගුරුවයි රටටම පා ආලේ

නිල් රතු කැට තිබේ පොළොවේ හතර අත
මිහිරන් යපස් බොර තෙල් එක මුතුව ඇත
ඒවා දැයට ලැබ දෙන්නට ඇතුව හිත
දහදිය මුතු වගේ ලස්සන කරයි ගත

සක් දෙව් තෙමේ තිදසින් මනුලොවට හැරී
නරඹන මොහොතෙහිදි සිරිලක් දිවෙහි සිරි
දහදිය වගුරවන අය දැක කොහොම හරී
මල් වැස්සක් වගේ ඩාබිඳු බිමට පෙරී

හේනේ පැලේ ෆැක්ටරියේ වැඩට ලැදී
පිරිසක් එක්ව ඇති නිසසල ගතිය බිදී
සක් දෙව් ඇවිත් දහදිය මුතු ලෙසට පොදී
බැඳ කෙන්ඩියක ලා තැන්පත් කරන ළදී

නව පරපුරක් වෙනුවෙන් හිරු නැගෙනු බලා
වෙනදට වඩා ගස් වැල් මල් පුබුදු කලා
කම්හල් ඉදි කෙරේ මහ වන එළිය කලා
දහදිය ජලය ලෙස මුහුදට එකතු කලා

යල මහ දෙකට ගොවිතැන් සරු කරන් නට
හේනේ වෙලේ ලා නිල් පත් දකින් නට
ගහ කොළ හැම සතුන්ගේ දිවි රකින් නට
දහදිය එක් වුණා වැසි ලෙස වසින් නට

# හෙටත් ඉරක් පායයි

කිරි දරුවෙකුගේ කටහඬ නොමැති කමින් නිවසේ
පාලුව තනිකම අත්වැල් බැඳගෙන නිති ගැවසේ
එම පාලුව පලවා හරිනට ලඟ එන දවසේ
නුපන් ඔබ වෙනුවෙන් අද මගෙ රස කවි පැවසේ

යෝද මහා කම්හල් රට හැමතැන ඉදි වෙන්නේ
මුතු ඇට මෙන් ලවන රසට දහඩිය වගු රන්නේ
කෙත්වතු සරු වී අටු කොටු පිරී ඉතිරී යන්නේ
නුපන් ඔබ වෙනුවෙනි අප සැවොම වෙහෙස වෙන්නේ

ඇලදොල ගංගා ගලන්නෙ ගොවිතැන් සරු වන්නයි
හේනේ කුරහන් පැහෙන්නෙ කුසගිනි මැඩ ලන්නයි
අන් රටකට අතනොපාන්නෙ ඇති ණය පිය වන්නයි
අප නොයෙකුත් දුක් විඳින්නෙ නුපන් ඔබ හින්දයි

අක්කර දස දහස් කැලෑ එලිකර ගෙවිතැන් කරන්නෙ
මුඩුබිම් දහඩියෙන් තෙමා සරු ගොවිපලවල් කරන්නෙ
දැයේ දියුණ පතා සැවොම තම යුතුකම් ඉටු කරන්නෙ
නුපන් ඔබ වෙනුවෙන් කලයුතු දේවල් මෙන් සිතන්නෙ

ඇති නැති පරතරය මකා පොඩි මිනිහට පිහිට වන්නෙ
ගෙවල් බෙදා දී මහවතු කට්ටි කඩා වවා ගන්නෙ
අපට නැතත් හිතූ හැටියට නොමැත සිතට දුකක් දෙන්නෙ
නුපන් ඔබ දකින එළිය ජාතියටම එළිය දෙන්නෙ

# අකුරු කියන පුතුට

සුභ මොහොතින් තෙරුවන් වැඳ
මව් පිය ආසිරි මැද්දේ
සිප්මිණි සෙවුමට සැරසෙන
ආදරබර පොඩි පුතුනේ

මහන්තත්තකම උඩඟුව
වෛරය ක්‍රෝධය හද තුළ
ලැගුම් පිණිස ඉඩ නොතබා
කරුණාවේ සිප්මිණි ගෙන

ජාතිය වෙනුවෙන් කියන්න
පන්තිය සඳහා ලියන්න
පුතුනේ ඔබ උගත යුතුයි
නිවහල් මිනිසෙකුම වන්න

වියලි බොල් පස පෙරල පෙරලා
දැයට නව පිවයක් දෙන්නට
හෙට උදාවන එළිය බලනට
ඔබේ ඉගෙනුම යොමු කරනු පුත

දහඩිය මුතුවැල් අමුණා
ලක් මවගේ ගෙල සරසන
තිර අදිටන ඇතිව ලයේ
දිගුකර පොඩි දබරඟිල්ල
අයනු ආයනු කියන්න
පුතුනි ඔබට දෙමි අවසර

# පැරකුම් කෙනෙකු වන්නට

සුබ මොහොතකින් තෙරුවන් වැඳ දණින්     සිට
ලැබ ගත් ගැමි දිවියෙ නිසිඵල ලබන්     නට
දකුණත දබරැඟිලි තබමින් "අ" යන්     නට
සැරසෙන පොඩි පුතේ සිප්මිණි සොයන්     නට

ගම්බද පාසැලෙන් සිප්මිණි ඇහිඳ     ගෙන
නගරයෙ විදුහලට ඇතුලුව දිරිය     ගෙන
උත්සාහයෙන් සරසවියට ඇතුලු     වන
පින්බර දිනය හමුවන බව සිතනු     මැන

සරසවි උපාධිය වෙහෙසව ලැබ     ගන්න
ඔබෙ රට ඔබේ බස අමතක නොක     රන්න
පෑනට හුරුව පංකා යට නොරැ     දෙන්න
දෑතේ සවිය මුළු රටටම පෙන්     වන්න

රන් දහඩිය වගුරුවා මිහි තලය     මත
බොල් පස සරු කරන්නට දිරි දරණු     පුත
නිල් රතු කැට තිබේ පොළොවෙහි සතර     අත
ඒවා දැයට ලැබ ගන්නට දෙන්න     අත

ගොවියා රජ කමට සුදුසුය අනාග     තේ
යන පඬි වදන රජ කළ යුතු ඔබගෙ හි     තේ
දහඩිය වගුරුවා එඩිතර බවින් ග     තේ
පැරකුම් කෙනෙකු වන්නට දිරි දරන් පු     තේ

# පුතුට ඔවදන්

සුරංගනාවියන් සමග හිනැහෙන කිරිකැටි පුතුනේ
ඔබේ සිනාවටයි නිවස තුල සොම්නස විත් රැඳුනේ

දෙතොල් අයා ගොලු බාසෙන් රසවත් වන සිහිනි ඔබේ
අනාගතය ලක් මෑණිගෙ කිරුළස සරසවනු ලැබේ

මිනිසෙකු වී වගකීමක් භාර ගන්න සැරසෙන පුත
මේ ඔවදන් සිතට ගන්න ජය බිම ඔබ හමුවේ ඇත

ගාමිණි පැරකුම් ගජබා හෙළ රජවරු ගිය පාරේ
නොගියොත් ඉන්නට සිදුවෙයි කුසගිනි රකුසා බාරේ

ඉගෙනීමේ කටයුතු කළහොත් හොඳ හැටි ගෙන සිහියට
ඔබේ අනාගතයෙ අඳුරු වලා පහව යයි ඉවතට

එක මොහොතක්වත් නිකරුනෙ කාලය ගත කරනු එපා
සැක හැර ජාතිය සමගින් ඉදිරියටම තබනු දෙපා

ගොවියා රජ කෙනෙකුට සමකළ හැකි මේ හෙළ දීපේ
පංකායට දිවි ගෙව්වොත් ජාතියටම වෙයි සාපේ

දැය පණ ගන්වන අදහස් පුරවා හද තුළ රැස් කර
ජනතාවගෙ දුක සැප ගැන සොයන්න නිතරම විස්තර

ඇති නැති පරතරය නමැති කඩතුරාව දෙකට ඉරා
සමසේ පොදු අයිතිය ලැබ ගත හැකි දිවි තිබෙන තුරා

කෙනෙකුගෙ දහදියෙන් ඔබේ කුස තුළ ඇවිළෙන ගිනිදැල්
නිවන්න ඉඩ නොතබනු පුත එයයි දැයට මඩ වලවල්

දෑතේ සවිබල පෙන්වා රන් දහදිය වරුසා වෙන්
බොල් පොලොවට සරුපස එක් කළ හැකි වෙයි ආසා වෙන්

පිනට කෑම පුරුදු වෙලා ජාතියටම පිලිලයක් ව
ජීවත් වීමේ හරයක් නැත ඉපදී සිහලයෙක් ව

ලද පමණින් සතුටු වන්න පුරුදු වුනොත් අද දින සිට
අනාගතේ පසු බෑමක් අත් වන්නේ නැහැ කිසිවිට

දැයේ දියුණුවයි ඔබගේ දියුණුවමයි මා කියන්නෙ
ඒ අරමුණ ඉටුවෙන්නයි පුත ඔබ කටයුතු කරන්නෙ

**1975 ජනතා පත්‍රය**

# පායාපන් සඳ

මව්පිය දෙදෙනා ජීවත් වෙන මුත් ඇස් — ඇඳ
මගෙ සව්බල හිසයි ඔවුන් බොන්නේවත් — කැඳ
දුගී අපට සමාජයෙන් පිහිටක් නැති — සඳ
මගේ පැලට එළිය දෙන්න පායාපන් — සඳ

අකුරු ඉගෙන නැතිමුත් හැකා කවි කියන්න — ඇඳ
මගෙයි කියන කිසිම දෙයක් නොමැත අනේ — අඳ
දුප්පත්කම අසරණකම ඇතිමුත් පොදි — බැඳ
මගේ පැලට එළිය දෙන්න පායාපන් — සඳ

ලොකු මන්දිර ගොඩ මඩ බිම් මෙමට නොමැති — සඳ
යාන වාන දැසිදු දසුන් නවම මෙමට — කොඳ
යුක්තිය සැබ්බව රජයයි හදවත පොදි — බැඳ
මගේ පැලට එළිය දෙන්න පායාපන් — සඳ

මගෙ නෑයින් නොමැත කිසිත් ලොකු තිලතල — ළඳ
කුණු තැවරුන වැරහැලි මගෙ ගත සරසයි — අඳ
අව්වට වැස්සට අසුවෙයි පිරිසිදු මුත් — හඳ
මගේ පැලට එළිය දෙන්න පායාපන් — සැඳ

අඩ කුසගින්නෙයි ඉන්නේ බොහෝ කලක — ඉඳ
ලැබුණ දෙයින් තුටුවන්නයි පුරුදු කලේ — හඳ
ඉවසීමත් කරුණාවත් ඇත අත්වැල් — බැඳ
මගේ පැලට එළිය දෙන්න පායාපන් — සැඳ

ලෝකයෙ බලවතුන් සඳේ පහස ලැබූ — සඳ
එහි පැවතුන සිසිල් ගතිය නවම තියෙන — වඳ
දන්නේ නැති නිසයි සඳේ ඔබට කලේ — වඳ
මගේ පැලට එළිය දෙන්න පායාපන් — සඳ

# ළිඳ ළඟ සබය

හරක් ගෙනෙන්නට
කමතට යන විට
වෙලාව ඇති හරියටමත්
හතරට
කන්දිගෙන ඔහෙ
ළිඳ ළඟ සබයට
මුවා වෙලා උන්නෙමි
දන් පඳුරට
හැම දිනයකදී සවසට
රැස්වන
ළිඳ ළඟ සබයේ දරනා
උස්තැන
මැගිලින් අක්කා නටවා
ඇස්කොන
සබාවෙ වැඩ ඇරඹුවා
රැස්වුන
හැමටම වැඩි ආඩම්බර
හින්දා
සොපියගෙ ගේ ඊයේ
සොරු බින්දා
කියමින් මේ ලෙස කෙස්
සුදු නන්දා
ආවා සබයට සුසිලින්
කැන්දා
ගමේ ගොඩේ වෙළඳාමේ
ඇවිදින
මිසි අක්කාගේ වාරය
එළඹිණ
කලයට දැමු ගැටයද තද
කරගෙන
ඇයගෙ මුවින් මෙවදන්
ටික පැවසිණ
සාප්පුවට යන
තවමත් නාකි

සෝමා බදු ගත්තේ
ලොකු ගේකී
ඇන්දම මිනිහා
කලිසම කාකී
බලපන්කෝ හරි
උඩගුයි ඒකී
මේරිගෙ මිනිහා
ඊයෙත් බීලා
අයියෝ පව් ගැනිට
තඩි බාලා
මේ ලෙස පැවසූ සිනහව
පාලා
ගෙනා කළය බිඳ ගත්තා
ලීලා
හැම සඟරාවකටම
කවි දාන
තවමත් පාසල් යන
සිරිසේන
කුසුමාගෙන් අරගන්නව
පෑන
සුමනා දැක්කලු ළිඳ
ළඟ නාන
ළිඳ ළඟ සබයෙදි
සිදු වුන ඒවා
හැමගෙම හද තුළ
සටහන් වූවා
වත්තේ මුරකරු
භය හැඩ වූවා
හැමෝම විසිරී
යන්නට වූවා

# නොයන් පුතුනි රට හැර දා

මව්පිය උරුමෙන් නැති මුත් ගොඩ මඩ බිම් ලබා
කව්යෙන් රසවත් කළ හැක වියතුන් පිරි සබා
නදවන රජයයි එඩිතර ගතියෙන් පසු නොබා
දහසක් පැතුමන් පුත ඔබ වෙනුවෙන් ඇත තබා

බොල් පස සරු කරවන්නට දහඩිය මුතු ඉස
හේනේ පැල් රකින කලට නිදි නොලබා ඇස
සිටියෙමි නොසැලී අග හිඟ සයුර මැදට බැස
ඔබ වෙනුවෙන් රජ වී ඇත රට තුළ හෙළ බස

මහවැලි ගිං ගඟ කුමරිය හරවා නිසි මග
පවසයි ගොවි දුක වනසා සෙත සලසන වග
රුවන් පුරේ දී නව මගකට ගෙන කළු ගඟ
රට සරුවන දිනය පුතුනි ඇත දැන් අත ළඟ

නිල් කැට රතු කැට පොළොවෙන් ගෙන ජාතියෙ නම
රැක දෙන්නට පොදු අරමුණකින් එකතුව හැම
සටන් වදින මෙවන් යුගයකදී හැරදා ගම
නොගොස් පුතුනි මෙහෙයක් කළ හැක මව් රට ටම

නොබැඳි ලොවක් බිහි කරනට මුල් වුන හෙළ රට
ලොව මහ බලවතුනගෙ නෙත් සිත් ඇද ගත් රට
කිරියෙන් පැණියෙන් මතු දවසෙදි සපිරෙන රට
නොයන් පුතේ හැරදා මසුරන් පරදන රට

**(හතර දෙනෙකුගේ වැඩක් කාව්‍ය සංග්‍රහය - 1972 නොවැම්බර්)**

## දීග යන දුවට

මෙතුවක් කල් තනිවට සිට
වෙහෙස නිවා වැඩ කර දුන්
නුවන් යුග වගේ සිටි ඒ
මගේ දියණියේ පණ වැනි

සිරිකත කැන්දා නිවසට
ආලෝකයෙ මිණි පහණින්
සාමයෙ සේසත් නංවා
සැමගෙම සිත තුටු කරමින්

ජීවිතයක මිහිර සොයා
යුග දිවියක් අරඹන ඔබ
සතුටින් සාමයෙන් එක්ව
කුරුළු පෝඩුවක් පරදන

නුපුරුදු නොමහුරු ගමනේ
පියවර තබමින් හෙමිහිට
බාධක හිරිහැර දුරලා
ජයබිම වෙත පා තබමින්

දෙහදක එකතුව පතමින්
සොමිනස සහ සතුට සොයා
ජීවිතයේ රජත වලා
පායා එන්නට ඉඩ හැර

දෙහදෙහි එකමුතු භාවය
ගෙනෙන සුවඳ මල් ගන්වා
ඔබේ සතුට මගේ සතුට
ලෙසට හිතාපන්

**( සරසවි පුවත්පත - ජන කවි තීරය)**

## නව වසරට ආසිරි

දිවා රැය ගැන වෙහෙස නොබලා
රටේ යහපත අගය කරමින්
අනාගත පරපුරක් වෙනුවෙන්
අනගිතම වූ වැඩෙහි යෙදෙමින්
ඔබෙන් සිදුවුන මෙහෙය ලක්මව
ලබන වසරෙත් එලෙස පතමින්
උදා වූ නව වසරෙ හැමටම
සුබ පතයි යස ඉසුරු බෙදමින්

**(අපේ වරාය - 1976 ජනවාරි)**

# සුදු පුතේ

යුග දිවියක ඇති ඉමිහිර රසවත් කර බෙදු
නිවසෙහි ගණ දුර දුරු කර ආලෝකය සැදු
සුරංගනා ලොවින් ඇවිත් මෙහේ උපත ලදු
දසන් විදා හිනැහෙන්නකො චූටි පුතේ සුදු

අම්මි තාත්තට ආදර සිනාපාන සුදු
නැන්දගෙ තුරුලට එක්වී සැපට නිදන සුදු
ආච්චි අක්කට නිතරම මුකුළු කරන සුදු
තව සැරයක් සිනහ වෙන්න චූටි පුතේ සුදු

නිවසෙහි ඇති පාළු ගතිය දුරු කරමින් සුදු
ගොළු බාසෙන් කථා කියා රසවත් වන සුදු
සතුට විනෝදය අපහට නිබඳව දෙන සුදු
තව සැරයක් සිනහ වෙන්න චූටි පුතේ සුදු

යුතුකම ගරු කරන කෙනෙකු වෙන්න පුතේ සුදු
අයුක්තියට හිස නොනමනු කිසිම විටෙක සුදු
රට දැය වෙනුවෙන් සේවය කරනු පිණිස සුදු
ශිෂ්ඨ වෙමින් දනට පිනට අතහිත දෙනු සුදු

කෙනෙකුගෙ විපතෙදී ඔහු හට පිහිට වෙන්න සුදු
නැගිටින්නට බැරි අය හට අත දෙන්නකො සුදු
මහන්තත්තකම උඩඟුව සිතට නොගෙන සුදු
කොයි කාගෙත් හොඳ හිත රැක ගන්න පුතේ සුදු

කෙනෙකුගෙ සැපතට එරෙහිව දුක් නොවන්න සුදු
ලැබුණු දෙයින් තුටු වන්නට සිතට ගන්න සුදු
බාධක හිරිහැර කරදර ආවත් පුත සුදු
පෙරට තැබූ පය පස්සට ගන්න එපා සුදු

රට දැය සමයට සේවය කරමින් පුත
බුදු දහමට එකඟව කටයුතු කළ මැන සුදු
පමණට වැඩියෙන් ඉදිමුම හොඳ නැති බව සුදු
සිතෙහි තබා දවසරින්න පුංචි පුතේ සුදු
සුදු

**(ලංකාදීප පුවත්පත - 1974)**

# මවකගෙ හසරැලි

ආදරයේ රන් දොරටුව අතරින්
විවාහයේ මාළිගා තනා
එක්වුන යුවලක් හසරැලි නංවයි
ජීවිතයේ අම රසය සොයා

පෙම් රස විඳිමින් පසුවන අතරෙදි
දරුවෙකු පිළිසිඳි ලකුණු පෙනී
ඇයගේ දෙතොලින් හසරැලි මතුවී
බලාපොරොත්තුවෙ ජයක් ලැබී

කුසඹත් දරුවා මෙලොවට බිහිවිය
මව්පිය දෙදෙනගෙ සෙනෙහෙ ලබා
මවගේ මුවගින් හසරැලි මතු විය
දරුවා හිනැහී අඬනු බලා

සිප්මිණි සොයමින් පාසැල් යද්දී
විභාගයෙන් ජය ලබනු බලා
සෙනෙහස සොම්නස අත්වැල් බැඳගෙන
මවගේ හසරැලි පුබුදු කලා

ලොකු වැටුපක් හිමි රැකියාවක් ලැබ
සතුටින් ඔහු කල් ගෙවනු බලා
කවදත් සුපුරුදු විලසට නැග එයි
මවගේ හසරැලි ඔකඳ වෙලා

ඔහු තරුණියකගෙ අත ගත් දවසෙහි
යෞවන හදවත් තුලට එබී
ආදරයේ රන් හසරැලි මතු විය
මවගේ හදවත පිරිතිරී

ගංගා යමුනා එක් වූවා සේ
නව යුවලගෙ හමුවීම බලා
මවගේ හසරැලි රහසින් පවසයි
උත්සාහය ජය ලදිම් කියා

# දරු සෙනෙහස

සිරිපාල නැගිටපන්
ඇයි තවම නිදියන්නෙ
ගෙයි රැඳුන නිසල බව
අක්කාගෙ කාමරෙන්
හිරු දුටුව පිනි බිඳක
ඉරණමට පත් වුණා

ලොකු අක්ක විවාවී
වසර ගණනක් ගියත්
දරුවෙකුගෙ සුරතලේ
බලන්නට වාසනා
නැතිවූයෙන් සිරිපාල
දරුකමට අරගන්න
ඒ දවස්වල ගෙදර
හැම දෙනම එක් වුනා

අක්කාගෙ උණුසුමට
හය හතර නොතේරෙන
පොඩි එකා ඇති දැඩිව
පාසැලට යන වයස
පැමිණිවිට අක්කාට
දරු ගැබක් හටගනී
මේලොවට බිහිකලේ
ලසන්තය පොඩි පුතා

දරුකමට හදාගත්
සිරිපාල ගෙදර වැඩ
රුහිරු ලේ කිරි ලෙසට
බීව පුතු ලොකු වෙලා
සරසවියෙ උපාධිය
ලබන අටියෙන් සිටි

දවස් ගණනක් තිස්සෙ
සිරිපාල උණගැනී
බෙහෙත් බිඳකුදු නැතිව
කෙඳිරි ගාමින් නිදයි
ඔහුට කළ පිළියමක්
නැති නමුත් බැරි බැරිව
නිදා උන් පැදුර අකුලා
ගත්ත සිරිපාල

හරක් මඩුවට යද්දී
රත්තිගෙන් කිරි ගන්න
ලෙවකමින් උන් රත්ති
තප්පු ලන්නට වුනා
දරු සෙනෙහෙ ඇඳිනගෙන
පැටියාව ආදරෙන්

**(1977 දී)**

# අවුරුදු උදාව

සැරසී අලුත් ඇඳුමෙන් හැම දෙනම     නිසී
සෙල්ලම් කරන මුළු දවසම පරිදි     රිසී
වරදක් කළත් කිසිවෙකු බැට නොදෙයි     නිසී
ආවා හැටහතේ අවුරුදු කුමරි     සිසී

හැටහය ගෙවූ නමුත් දුක් කරදර     මැද්දෙන්
දියුණුව කරා හැටහත යනතක     යද්දෙන්
හැමදෙන එකතුවී ගෙන යන ජීවිත     යුද්දෙන්
කරනා සටනෙ අපහට ජය     ලද්දෙන්

වෙඩිහඬ රබන් පද හැම පෙදෙසකින්     ඇසේ
පුපුරන රතිඤ්ඤා හඬයයි හතර     දෙසේ
කැවුම් කොකිස් අතිරස හැම ගෙයක     පිසේ
අවුරුදු සිරිත්වලියෙන් හැම නටති     තොසේ

පසුවන වසරෙදී සිදුවුන වැරදි     සමා
කරගන්නට හුරුළු පුදමින් සිරස     නමා
වැඳ වැඩි මහල්ලන් හැමදෙන නොකර     පමා
අවුරුදු සිරිත්වලියෙන් යයි පෙරට     සැමා

කැවුම් කොකිස් අතිරසවල සුවඳ     හමයි
කිරිබත් කෙසෙල් ගෙඩි පමණට වැඩිය     බෙදයි
කාගෙත් අසල් වැසියන්ගේ සිරිත     මෙයයි
අවුරුදු මිහිර ලැබ දෙන්නේ මෙහෙම     තමයි

බැහැදැක ගනු පිණිස මව්පිය සියලු     දෙන
දරුවන් තුරුළු කරගෙන යයි තැනින්     තැන
අන්තිම දිළින්දත් රස ගුණ ඇතිව     කන
මෙවැනි දිනක් ඇත්තේ දවසකද     මොන

**(අපේ වරාය)**

## සාමය රැඳේවා !

උතුරුකරෙන් නැගෙනහිරින් නැතිවිට සාමය පෙනෙන්ට
හඬන්ටෙපා කොහෝ උඹත් අවුරුදු පණිවුඩ ගෙනෙන්ට
එහෙම රටක එපා කිසිම විට රතු එරබදු පිපෙන්ට
සාමය නැති තැන හැකිවෙද අවුරුදු දින රස බලන්ට

පෙර සේ යලි මුළු ලක තුල සාමයෙ ධජ ඔසවන්නට
කොහෝ උඹත් හඬ නගපන් හැමටම හසරැලි නගන්ට
යුදබිය දුරු වුනු දිනයෙදි රතුවට එරබදු පිපෙන්ට
සැවොම එක්ව අවුරුදු කමු නැවත අවුල් ඇති නොවන්ට

**1980 අවුරුදු සඟරාව - ප්‍රභාස් ගලගෙදර**

## හැමදාමත් අවුරුදු නම්

රතට රතේ එරබදු මල් දෙවටෙ ගහේ සුපිපෙන විට
කොහා හඬයි බැද්දෙ ඉඳන් අවුරුදු එන බව කියන්ට
ගමේ ළඳුන් සැරසෙනවා තාලෙට ඔන්චිලි පදින්ට
කළ එළිවෙයි හැම නිවසම නව සිරියාවක් මවන්ට

මවුපිය නැදෑ ගුරුවරු වැඩිහිටි අය සමග එකට
වාඩිවෙලා සුබ නැකතින් කිරිබත් රස බලන කලට
මෙතෙකැයි කිව නොහැකි තරම් දැනෙන පහස මගේ හිතට
හැමදාමත් අවුරුදු නම් කොතරම් අගනේද අපට

**1980 අවුරුදු සඟරාව - මහේෂ් ඉන්දික ගලගෙදර**

## ගම කළඑළි වෙයි

කැවුම් කොකිස් අතිරසවල සුවඳ දැනේ
වෙඩි හඬ රබන් හඬ දෙසවන් තුලට ගෙනේ
කොහෙකුගෙ මිහිරි හඬ එනවිට දෙසින් වනේ
කටුමැටි බිත්තියෙත් සුදු හුණු ගානු පෙනේ

සැරසී සුදුවතින් පන්සල් වෙත යන්නෝ
මවුපිය නෑසියන් වෙත කදමලු දෙන්නෝ
අඟහිඟකම් ඇතත් අවුරුදු රස දන්නෝ
ඇත හැමතැනම දක්නට යහ ගුණ දන්නෝ

**දිනේෂ් අංජන ගලගෙදර**

# රහල් මව මෙසේ කියයි

මිහිපිට කෙනෙකු නොම දුටු සම්පත් ලැබුන
සැනසුම සතුට රජ මාලිගයෙහි තිබුන
හිරු දුටු පිනි වගේ විය හිමි ගිය සැනින
මගෙ හදවතට ඇත දුක දොම්නස පැමින

අලුයම කෙළ පිඩක් සේ රජ සැප අතැර
හැමටම හොරෙන් මහ රෑ දොලහට විතර
පායුග මත නොගෑවෙන ලෙස ගං වතුර
හිමි ඔබ ගියෙන් බිම්බා වැලපෙයි වැතිර

කිරිකැටි බිළින්දෙකු මවකගෙ උකුලෙ දමා
පවතින සමාජෙන් නොලැබෙන ලෙසට සමා
සෙනෙහැති බිරින්දකගේ නෙත් යුවල තෙමා
හිමි ගිය ගමන ගැන කාටත් පුදුම තමා

කිරිකැටි දසන් පෙන්වා පුතු හිනැ හෙනවා
රජ මාලිගාවේ පාලුව රජ යනවා
මා අත වරද නැත හිමි සිතුවත් මොනවා
වාවනු බැරිව මුළු සිරුරම වෙව් ලනවා

හිමි පිඬු සිඟා යන බව පාරක් ගානේ
දුක්බර පුවත රජ මැදුරට ආවානේ
රජ පෙලපතට ගෙන දෙනු ලෙස අව මානේ
අග මෙහෙසියව හැර යාමද හොඳ නෑනේ

වෙන ගැහැණියක් නම් හිමි ඔබ ගිය ගමන
අදිකරණයට දන්වා ඉල්ලයි සහන
බව සාගරයෙ පැටලී ඉල්ලන සහන
සතුටකි හැමට අත්වීමද අම නිවන

සැරසෙමි හිත හදා ගෙන මම සැනසෙන්න
ඉවසමි හිමි ඔබගෙ ජය බිම දැක ගන්න
නොතකමි රාජ් සැප ටික දෙනෙකුන් දන්න
මම එමි හිමි සඳුනි ඔබ පා නම දින්නෝ

**(මදුරා කාව්‍ය සංග්‍රහය - 1980 මැයි)**

# අනුබුදු හිමියනි

තිලොවට තිලක වූ
අසම සම සම්බුදු පියාණෙනි
ඔබෙ පා කමළ සිඹ
වඳිමි අනුබුදු මිහිඳු සමිඳුන්

පිය රජුගෙ අණසක
පරිදි මෙහි වැඩි හිමියනි
ඔබ ගෙනා දහම් එළියෙන්
මගේ රට දම් දීපයක් විය

මිස්සක පවුව මත
මුව දඩයමේ ගිය ඒ
මහ රජතුමෙකු අත වූ
දුනු හී ඉවත දැම්මා

තිස්සය කියූ පමණින්
නවතා සිටිය ගිය මඟ
ඔබ දෙසූ වදනින්
මහ රජ දැහැමි වූවා

සදහම් බලය පතුරා
මිසදිටු බවේ සිටි අය
යවමින් නියම මග
මගේ ලක් ජනතාව සැනසුව

බොදු දහමෙ මහිමය
පෙන්වා ගණඳුරේ සිටි
මිනිසුන් නියම යා යුතු
නිවන් මග ඔබ කියා දුන්නා

සදහම් මිහිර විඳ
පසුවන ලක් දනන්ගේ
ගැලවුම්කාරයාණෝ
ඔබමය මිහිඳු හිමියනි
බුදු දමෙහි මහිමෙන්
මිසදිටු අයට සෙත දුන්
අනුබුදු මිහිඳු සමිඳුනි
දම් දිපයක් කළ ලක

මෝහයෙන් තෙරපි
මානයෙන් හිස උදුමා
නොදියුණු මෙලක වැසියන්
ඔබෙනි බීවේ දම් අමා මී

බුදු හිමි සඳුගෙ දම් කඳ
මෙහි පතුරුවා ලන්නට
හිමි ඔබ නොවැඩියා නම්
තවම මේ ලක ගණඳුරේමය

දඹදිව සිට වැඩම
සදහම් අමා ජලයෙන්
ලක් ජනතාව සැනසූ
අනුබුදු මිහිඳු හිමියණි

පොසොන් සඳ අහසේ
දිලිසෙන උතුම් පෝදා
මගෙ හිස හිමි නමට
පාපිස්නක් කරන්නෙමි

# උපාධිය හිමි මල්ලිට

වීර පැරකුම් ගැන ලියන්නට
ගැමුණු ගජබා ගැන කියන්නට
ඉතිහාස පොත ගැන හදාරා
නැති නිසා පොඩි මල්ලියේ

මගේ මතකයෙ රැඳී පවතින
ඔබට හා මට කියන්නට හැකි
කුඩා අවදියෙ සිතෙහි බැසගත්
අපේ ඉතිහාසය කියන්නම්

හිරු උදාවේ අරුණ සමගින්
උදලු කෙටියද කර තබාගෙන
අනුන්ගේ මහ ඉඩම්වල ඇති
කැළෑ එළි කල බිම් සකස් කල
තාත්තා ගැන හොඳට මතකයි

හේන් ගොවිතැන් කලා මතකයි
කුඹුරු අස්වැද්දුවා මතකයි
නෙළු අස්වනු ලොරියෙ පුරවා
කොළඹ ගෙන ගිය හාමු මතකයි

තද අව්ව සහ වැස්ස
තාත්තට හුරු කෙරුව
ඒ ඉඩම් හැමකක්ම
ජාතිය සතු කලා මතකයි

ඔබත් මල්ලියෙ තාත්තා මෙන්
උදලු කෙටියද කර තබා ගෙන
ජාතියේ මුඩු ඉඩම් අප සතු
සරු කරන්නට අදිටනෙන් යුතු

ඔබට හිමි උපාධිය
සිතින් අමතක කලොත්
දිනකට එක වේලක්වත්
කුස පුරවා ගත හැකි වෙයි

**(සරසවිය කවි සඟරාව)**

# හොඳ හා නරක

ඔබට හොඳ දෙය තවත් කෙනෙකුට මහා නරකකි සිදු කරන්නේ
වමට හුරු අය මෙන්ම දකුණත පුරුදු ලෙස මෙහෙයකි කරන්නේ
බතට අද තැන ලැබී තිබුණත් හෙරලි දෙල් අල වවා ගන්නේ
හොඳට නරකට දෙකට හුරු කට නොමැත කිසිදින වසා ගන්නේ

මහා නියඟය පැතිර යද්දී ටික දෙනෙකු වුව දුකට පත්වේ
වහා ඉන් ගත යුත්ත ගත්තත් සියල්ලනටම ජයක් අත්වේ
කොහා කපුටා නපුරු වනමුත් ඒ හඬින් වුව කෙනෙකු මත්වේ
නහා කරනා අහිංසක දරුවෙකුගෙ කිරියෙන් නයන තෙත්වේ

වැඩිය නරකයි කියන කෙනෙකුම තවත් අයෙකුගෙ හිත වතාවේ
සැවොම අද නුසුදුසුය කිවු දෙය කෙදිනමුත් යලි උව මනාවේ
දිනුම නොලැබෙන තැනදි හැඩූ අය සිනාසෙයි ජය ලැබූ වතාවේ
හොඳට නරකට මැදින් යන්නා ලොවේ හැමගෙම හිත වතාවේ

කෙනෙකුගේ දුක දුටුව විගසින් එයට පිටුපා පැන දුවන්නා
බොහෝ දෙනෙකුගෙ විපත දකිමින් වහා ඇවිදින් දිරිය දුන්නා
මහා විසකුරු නාග පිඹුරන් ළයෙහි ඇති තෙත් ගතිය පෙන්නා
අහිංසකයින් කීප දෙනෙකුට වුවද වේලක් සොයා දුන්නා

සාමයට ගරු කරන පිරිසක් ඔහේ අයිනක බලා ඉද්දී
දෙගොල්ලක් විරුඳුව නැගී සිට මහා සටනක් මෙහෙය වද්දී
නිරාහාරව දෙවේලෙන් වේලකට සමහරු වතුර බොද්දී
ධනය රැස් වෙයි කෙනෙකුගේ අල්මාරියට තව තවත් ඇද්දී

කුඩා අවදියෙ බීව මවගේ රුහිරු රස කිරි ලෙසට හරවා
දරුවො තම මෑණියන් එළවති ඈතදිම එන විටදි ඔරවා
මිනී මරුවෙකු වුවද යහනෙහි නිදන විට තව ගොරව ගොරවා
ඔහුගෙ දරුවන් සිනාසෙයි ඒ ළඟින් ඉඳගෙන විහිලු කරවා

නිරාහාරව සිටින කෙනෙකුට නොමැත වේලක් කන්න දෙන්නේ
නමුත් මතු පින් ලබා ගන්නට මහා ලොකු පින්කම් කරන්නේ
දුකට පත් වුන අය දුකේමයි සදා කල්හිම වැතිර ඉන්නේ
ලොවේ හොඳ හා නරක යන දෙක අතර සුළු වෙනසකි පෙනෙන්නේ

**(දීප්ති සඟරාව - 3 වන පියවර)**

# සැනසුම සොයා

දැන ගත්දා පටන් ලෝකයෙ හය හතර
වෙහෙසව දිවා රෑ ගෙවමින් දුර කතර
සැනසුම සොයන රිසියෙන් ගියමුත් නිතර
එය සැඟවුනා වෙන අය ළඟ වී නතර

දුක සැප බලන්නට කිසිවෙකු නැති හින්දා
කරදර කම්කටොළු ආ කඳුලැලි රන්දා
ආ මුත් නිවස වෙත බිරිඳක් ගෙන කැන්දා
සැනසුම නොලද්දේ මොන කරුමෙද මන්දා

අල්ලපු වත්තෙ ලොකු මාමගෙ දුව මේරි
මා හා එකට ඉඳ දෙවනුව දැමු ගෝරි
ජීවත් වුවත් මා අද ඇයගෙන් බේරී
සැනසුම තිබෙන තැන මට තව නැත තේරී

කිරි කැටි බිළින්දෙකුගේ තොල් අතර කුඩා
කුසගිනි නිසා මොරදෙන ළදරුවෙකු හඬා
යව්වනියකගෙ රූපයෙ ඇති හැමට වඩා
සැනසුම සැඟවුනා මා හට රහස දොඩා

සවසට සෙනඟ එක්වන මල් උයන් වල
සිනමා හළක හෝ තවුසෙකු කුටිය තුල
මන්තිරිකමක් හා ලැබගත් නමුදු නිල
සැනසුම සැඟවුනේ ඇයි මා සිටින කළ

සුදුව සුරා පානය යන දෙක ඔස්සේ
ගොස් ටික දිනක් ආ නෙක හිරිහැර අස්සේ
රැකියාවල් කළත් තෙමි තෙමි පොද වැස්සේ
සැනසුම නොලද තැන මගෙ හදවත ගැස්සේ

බැස යන සදාකල්හිම දිය වලල්ලක
ලේ කිරි ලෙසට ඉරූ මවගේ තුරුල්ලක
පෙම්වතියකගෙ සැනසුම දෙන ඇසිල්ලක
සැනසුම නොමැත්තේ කිම මේ සියල්ලක

මා මිය ගියොත් නොමියෙන ලෙසට මියයන
ඒ ඇසු යමෙකු සිටියොත් මෙලොව සැනසෙන
ලැබුමට නිතර දිව රෑ දෙකෙහි වෙහෙසුන
එයවෙයි මෙමට සැනසුම ගෙනෙන ලියමන

# උපකාරය

ආ........ උඹ ආවෙ දැන්දැ? යි අසමින් මහප්පා මා දෙස බලා ඇතුලු ගෙට ගොස් මෙහෙකාර කොලුවාට මොනවාදෝ කියනවා යන්තම් ඇසිනි. මා වාඩි වී සිටි බංකුවෙන් නැගිට මහප්පාට ගරු කිරීමට පසෙකට වී ගිය කසමින් නැහැ දැන් පැයක් විතර වෙනවායි කීමි. පසුව ආලින්දයට පැමිනි මහප්පා,

''ඉතින් ඉතින් මොකද ආ කාරිය කියපන්'' කියමින් සැප පුටුවට බරවිය.

මා පාසලේ සතර වැනි පන්තියේ ඉගෙනීම ලබද්දී මගේ පියා මියගිය බව මට යාන්තම් මතකය. තාත්තාගේ ගතිගුණ කෙසේද කියා කීමට හැකියාවක් නැතත් වැඩි කතා බහක් නැති ඉවසන කෙනකු වශයෙන් මට තාත්තා හඳුන්වා දිය හැක්කේ මා කුඩා කල බොහෝ විටම අම්මා විසින් තාත්තාට බනිනවා අසා ඇති හෙයිනි. ඉතා සුළු දෙයට පවා අම්මා නොයෙක් වර තාත්තාට බැන්නත් තාත්තා නොවේ ඒවා කිසිවකින් උරණ වුයේ. සමහර දිනයන්හි නොනවත්වාම අම්මා තාත්තාට නොයෙක් දේ කියන විට ''හා... හා... ඉතින් ඔය ඇති නවත්වනවා''යි කියමින් අමුඩ ලේන්සුව කරේ දමාගෙන තාත්තා කඩ මණ්ඩියට යයි.

එවිටම අම්මාගේ කතාවද ඉබේටම නවතියි. අම්මා නිතරම වාගේ තාත්තාට බැන්නේ ඔහු කසිප්පු බීමට පුරුදු වූ නිසා බව ''අනේ ඉස්සර මෙහෙම නස්පැත්තියක් තිබුණෙ නැහැනෙ? කාගෙන්ද ඔය ජරාව බොන්න පුරුදු වුණේ'' ආච්චි අම්මාගෙන් අසනවා දිනක් අසා සිටියෙන් මට ඒ බව හොඳින් වැටහිණි.

තාත්තාගේ අවමගුල සඳහා වියදම් කරන ලද්දේ මහප්පා විසිනි. හත් දවසේ දානයද, තුන් මාසේ දානයටද වියදම් කරන ලද්දේ මහප්පා විසිනි. තාත්තාගේ තුන් මාසයේ දානය දිනට පසුදින මහප්පා අපේ ගෙදරට ආවේ ඇඳිරි වැටීගෙන එන වේලේය.

''දැන් ඉතින් මල්ලිත් නැති වුණා. මට පුළුවන් විදියෙන් මමත් වියදම් කළා. දැන් මා ළඟත් මුදල් නෑ. මේ පොඩි එවුන් දෙන්නාටත් යන කල දවසකුත් එපායැ? නංගිට ඔය මොකක් හරි වැඩක් කරන්න පුළුවන්. මගේ සල්ලි වලට හරියන්න ඉඩම මට ලියා දීලා ණයෙන් නිදහස් වෙන්න යැයි මහප්පා වේගයෙන් කියාගෙන ගියේය.

''අනේ අයියෙ, මම මේ පොඩි එවුන් දෙන්නත් එක්ක කොහෝ යන්නද?''යි අම්මා කඳුළු පිරි දෙනෙතින් යුතුව කීවාය.

''ඒක යකාගෙ වැඩක්නෙ? බොලා කොහේ යන්නද කියල මගෙන්ද අහන්නෙ? මම මෙච්චර යුතුකමක් කරල බොලා මගේ ණය නොගෙවන්නද කල්පනාව? කලින් ඉඩම බැඳලා රුපියල් දෙසීයක් ගත්ත, ලෙඩට වියදම් කළා. මළ ගෙදරට වියදම් කළා. දාහෙ දුන්නා ඔක්කොම දෙදහත් පැන්නා. ඉතින් මම මොනවා කරන්නද?''යි වේගවත්ව මහප්පා කීය.

එහෙම නෙවෙයි අයියෙ, මේ පොඩි එවුන් දෙන්නා හමට ගෙයක් දොරක් හදාගන්න තරමටවත් බිම් අගලක් තියෙන්න එපායැ? නැත්නම් උන් කොහේ වැටිල ඉන්නද? උන් දෙන්නට පොඩි තීරුවක් වෙන් කරල දෙන්න. අපි ඒකෙ පැලක් ගහගන්නනම්, අනිත් හරිය අයියට දෙන්න තියන ණයට ලියා දෙන්නම්'' යැයි අම්මා බැගෑපත්ව කීවාය.

දරදඬු සිතක් ඇති මහප්පා අම්මාගේ කීමට එකඟ නොවීය. අවසානයේ මහප්පාගේ ණයෙන් නිදහස් වීමට අපේ ඉඩම් කොටස ලියා දෙන්නට අම්මාට සිදුවිය. පසුව කුලියට ගෙයක් ගෙන යෑමට අපට සිදුවිය. කබලෙන් ළිපට වැටීම වැනි දෙයකි අපට සිදුවුයේ. තාත්තා මිය යෑමත්, ඉඩම් නැතිව යෑමත්, ගෙවල් කුලී ගෙවීමත්, තිදෙනකු ජීවිකාව ගෙන යෑමත් මේ සියල්ලම අම්මා කෙසේ කරන්නද යන පැන යයි මගේ හිතට වද දුන්නේ.

අම්මාට ගමේ රාළහාමිගේ රබර් මෝලේ වැඩට යන්න ලැබීම නිසා මගේ ඉගෙනීමද නොනවත්වාම ගෙන යන්න හැකියාවක් ලැබිණි. පාන්දර පහට පමණ අවදිවන අම්මා නංගීටත් මටත් හීල් බත් කන්න බෙදයි. අනතුරුව කහට කෝප්පයකුත් හකුරු කෑල්ල බැගිනුත් දෙන අම්මා පාසල් යාමට සුදානම් වන ලෙස අපට කියන්නීය. හාල් හුණ්ඩුවක් ලිප තබා ලුණු මිරිසක් සාදා බත් හට්ටිය කුස්සියේ තබා නංගීටත් මටත් පාසැල් ගොස් පැමිණි පසු කන්නැයි දවල් ආහාරය පිළියෙල කරන මට අපට කියයි. ගෙදරදී අප වෙනුවෙන් කළ යුතු සියල්ලම කළ පසු අම්මා මෝලේ වැඩට යයි.

යළි අම්මා ගෙදර එන්නේ ඇඳිරි වැටුණාට ද පසුවය. ''අද අපි මෙහෙම දුක් වින්දම මගෙ පුතා හොඳට ඉගෙන ගෙන රක්ෂාවක් කරන කාලෙට අපට හිඟයක් නැහැ දුවේ. අයියාට රක්ෂාවක් කරන්න තව ටිකයි උගන්වන්න ඕන. එතකොට දුවටත් හොඳ හොඳ ගවුම් මහල දෙනවනේ. ඒ හින්දා හොඳ දුව වගේ අඬන්නෙ නැතුව ඉස්කෝලෙ යන්න. අද පාඩම් මහත්තය එන දවසෙ උදෙන්ම යන්න එපායැ?

මේ දිනක් පාසැලේ පරීක්ෂක තුමා එන දිනයේ ඇඳගෙන යාමට අලුත් ගවුමක් නැතෙයි කියා නංගි අඬන විට අම්මා කීවේ මා කෙරෙහි මහත් බලාපොරොත්තු ඇති කරගෙන බව මට ඇගේ කතාවෙන් වැටහිනි.

එදා මා නැවත පාසලට ගියේ මුල් ගුරුතුමාගෙන් ලැබුණු පණිවිඩයක් නිසාය. මවගේ අසනීපය ගැනද විමසු මුල් ගුරුතුමා රජයේ ලිපිකරුවන් බඳවා ගැනීම සඳහා ළඟදී පැවැත්වෙන විභාගයකට ඉල්ලුම්පතක් යවන්නැයි මට කියා මුද්දර ගාස්තුව රුපියල් දහයයි. කොච්චර නැති බැරිකම් තිබුණත් මේ අවස්ථාවෙන් ප්‍රයෝජන ගන්නැයි හෙතෙම වැඩි දුරටත් මට අවවාද කළේය. මුල් ගුරුතුමාගෙන් අවසර ගත් මා නොදැනුවත්වම වාගේ ගමන් කළේ රුපියල් දහයක් සොයන නොයෙකුත් ක්‍රම ගැන කල්පනා කරමිනි. ඒ එන අතර මගදීම ඒ සඳහා ආධාර ඉල්ලු අයගෙන් කිසිදු පිළිසරණක් නොවිය.

එවකට මා අටවැනි පන්තියේ ඉගෙණීම ලැබුවත් අම්මා මා කෙරෙහි තබා ඇති විශ්වාසයත් අම්මා අප වෙනුවෙන් විඳින දුක් කරදර හිරිහැර ගැනත් මා සිත්හි සටහන් විය. දින සති ගෙවී කාලය ගෙවී ගියේය. මා පළමු වැනි වාරයේදීම දෙවු පෙළ විභාගයෙන් සම්මාන පහක් සහිතව සමත්වීමේ වාසනාව ලැබුවෙමි. මුල් ගුරුතුමා ඇතුළු ගුරු මඩුල්ලම මා උසස් ලෙස සමත් වීම ගැන සතුට පළ කළහ. මා ඉගෙනීමට දක්ෂ බැවින් ඉදිරියටද ඉගෙනීම කරන ලෙස ද ඔවුහු මට අවවාද කළහ.

''මොකද අයියෙ ලොකු මහත්තෙය කිව්වෙ?'' යි නංගි ඇසු විටය මා ගෙදරටම පැමිණි බව මතකයට ආවේ. මම අම්මාටත් නංගීටත් ලොකු මහත්මයා කියු ලිපිකරු විභාගය ගැන කීමි.

''ආණ්ඩුවෙ හොඳ රක්ෂාවක් ලැබෙනවා නම් රුපියල් දහයක මුද්දර ගැහුවට මොකද? ඒ වුනත් මේ වෙලාවෙ කොහොමද රුපියල් දහයක් හොයන්නෙ? මෝලෙ වැඩටත් ගියෙ නෑ. කවුද අපට ණයට දෙන්නෙ? පාන පත්තු කරන්න තෙල් සත පහක ණයට දෙන්නෙ නැති විලියොන් මුදලාලි රුපියල් දහයක් ණයට දෙයිද?''

අම්මා හෙමින් කීවාය.

''ඇයි අම්මේ මහප්පා දෙන්නේ නැතැයි?'' නංගී කිව්වාය. ''අනේ එයා කවදද දුවේ අපට පිනට දුන්නෙ'' යි අම්මා නොසතුටු සිතින් කීවාය.

''නැහැ අම්මෙ දැන් මහප්පට ජයයි. කොප්පරා වෙළඳාමත් දැන් සරුයි. මම මහප්පාගෙන් පස්සෙ දෙන්නම් කියා රුපියල් දහයක් ඉල්ලාගෙන එන්නද?''යි මම එඩිතරව කීමි.

''අනේ මන්දා උඹේ කැමැත්තක්. මම නම් ඔය පොහොසත් නෑයෝ ළඟට යන්න කැමති නැහැ. ඇරත් දැන් තාත්තාත් නැතිවෙලා අවුරුදු හයක් වෙනාව. අපි උන්නද මළාද කියා බලන්නවත් බාප්පා නිකන්වත් ආවාද?

''එහෙම තමයි අම්මේ මහප්පට හුගක් වැඩනෙ?'' දඟකාර

නංගී කීවාය.

''මටනම් කමක් නැහැ. තාත්තාත් නැති එකේ මහප්පාවත් හොඳින් තියාගන්න එපායැ? එහෙනම් පුතා ගිහින් මහප්පාගෙන් ණයට රුපියල් දහයක් ඉල්ලගෙන එන්න. මහප්පා ලඟ උගස් තියලාවත් රුපියල් දහයක් ඉල්ලාගෙන එන්නැයි අම්මා ඇගේ අතෙහි වූ වළලු දෙක ගලවා මා අත තබමින් කීවාය.මට මහප්පාට කාරණය විස්තරව කීවෙමි.

''මේ උඹ හිතුවද ළමයො රුපියල් දහයෙ ඒවා ගස්වලින් කඩනවැයි කියල? වත්තෙ දහයක් දොළහක් වැඩ කරනව. උන්ට පඩි ගෙවන්නත් ඕන. ලොකු පුතාගෙ බෝඩිං ගාස්තු ගෙව්වෙත් නෑ. ගෙවල් කුලියක් ලැබෙන්න තිබුණට නියම දිනේට ඒව වත් ලැබෙන්නෙත් නැහැ. ඒ මදිවට කොප්පරා මිලත් බැහැල. මම මේ මොනවද කරන්නෙ කියල කල්පනා කර කර ඉඳලයි දොට්ට බැස්සෙ. මට නම් බොහොම කණගාටුයි. උඹ වෙන කාගෙන් හරි ඉල්ලා ගනින්. බැරි උනොත් ඔය මොකක් හරි කෑලි වැඩක්වත් කරල අම්මත් නංගීත් රැකබලා ගනින්. බොලාට මොන ආණ්ඩුවෙ රස්සාවල්ද? යි මහා දිග හෑල්ලක් කියාගෙන ගිය මහප්පා නිවී ඇති සුරුට්ටු කොටය දැල්විය.

අම්ම කිව්වෙ මහප්පගෙන් ඉල්ල ගන්න බැරිවුනොත් මේ වළලු දෙක උගස් කරල රුපියල් දහයක් හොයාගෙනවත් එන්නැයි මහ හඬින් කීවෙමි.

කෝ බලන්න කෝ බලන්න කියමින් සැප පුටුවෙන් නැගී සිටි මහප්පා වළලු දෙක මා අතින් ගෙන ඇතුළු ගෙට ගියේ මහත් සතුටු සිතිනි. අඩ පැයක් පමණ ගතවිය. මහප්පාත්, මහම්මත් ඇතුළු ගේ දෙසින් මා සිටි තැනට පැමිණියහ. ඔවුන් පසුපස සිසිල් බීම වීදුරුවක් සහිත බන්දේසියක් රැගත් මෙහෙකාර තරුණිය ද ආවාය.

අනේ උන් දුප්පත් වුණාට තමන්ගේ එවුන්නෙ? මෙහෙම වෙලාවකටවත් උදව්වක් නොකර ඉන්නෙ කොහොමද? ඉඳා පුතේ උඹ විභාගෙට මුද්දර ගහපන්. මේ රුපියල් දහයත් බොහොම අමාරුවෙන් හොයා ගත්තෙ. හැබැයි අම්මට කියපන් මේ වළලු දෙක තව සුමානෙකින් පොලියත් ගෙවල අරං යන්න නැත්නම් සින්නවෙයි කියල. යැයි කියමින් රුපියල් දහයේ නෝට්ටුවක් මා අත තැබූ මහම්මා මහත් සන්තෝසයෙන් කාමරයට වැදුණාය.

මා ඔවුන්ගේ සංග්‍රහයද ලබා ගෙදර පැමිණියෙමි.

**සවස - 1972 ජූලි 06**

# නොලද සම්පත්

ජීවන කතරෙහි - මෙතුවක් ආ දුර
කඳුමෙල් පල්ලම් - සිනා සිසී
පසු කළ හැටි - සිහියට නැංවෙන විට
අසහනයක් - හදවතට දැනේ
කරදර ඉවසා - වේදනාව විඳ
සිටියත් නැත - ලැබුණේ සම්පත්

මැරුණු අතීතය - රජයන වත්මන
නොමදුටු සිහිනෙකි - අනාගතේ
කරදර බාධක - පිරවිලි ගැරහිලි
පමණෝකි මෙතුවක් - හමු වූයේ
තව ඉවසන්නට - පුළුවන් වේවිද
නොලැබුන සම්පත් - ලැබෙයි කියා

බලාපොරොත්තුවෙ - හසරැලි වෙනුවට
වේදනාව දුක - මතුවේ නම්
නූපන් මහට ගැන - කුමකට තැවෙමුද
නොලැබුන සම්පත් - ලැබෙයි කියා
මිරිඟුව පසු පස - දිව්වත් කෙනෙකුට
පිපාසයෙන් - සහනයක් නැහැ

වතු පිටි ගේ දොර - ගහ කොළ තිබුනට
මගේ අනෙක් - හැමදෙනට වගේ
බිම් අඟලක්වත් - මා හට නැත්නම්
එයින් නොමැත මට - කිසිඳු පළක්
සිහින මවාගෙන - ඒ ගැන සිතුවොත්
හමු වේවිද - නොලැබුන සම්පත්

දහඩිය වගුරා - වෙහෙසී කළ වැඩ
ගඟට කැපූ ඉනි - ගොඩක් වගෙයි
දිව රෑ නොබලා - කළ වැඩ සේරම
අහසේ තැනූ මාලිගා - වුනෙත්
නොලැබුන සම්පත් - කෙදින ලැබේදැයි
සැනසෙන්නට - පුළුවන්ද කෙසේ

ඉසිකෝමානය - මහන්තත්තකම
පය දුවිලි ලෙස - සලකානම්
යුක්තිය සැබෑව - අගය කරන්නට
පුරුදු වුවත් - දුක ගෙනදේ නම්
මිනිසා මිනිසෙකු - හෙලා දකින ගති
සමාජයෙන් - දුරු වුවොත් අපේ
නොලැබුන සම්පත් - හමුවූවාසේ
මිය යන්නට හැක - සැනසිල්ලේ

# කළු ගැන

යන එන මග මා පසු පස තනිවට ගිය කළු  
සතුරන් දුටු විට නොබියව ගොස් බැටදුන් කළු  
උදයේ රැකියාවට යන විට මග ගිය කළු  
සවසට මා එනවිට මග බලා සිටිය කළු

නිවසේ මුරකරුවෙකු ලෙස රැකගෙන සිටි කළු  
සොර සතුරන්ගෙන් වතුපිටි රැකගත් මගෙ කළු  
හිතවත් අය දුටු විගසම කුළු පග වන කළු  
මගෙ තනියට යහන අසල නිදා ගත්ත කළු

මගෙ දුප්පත් කමට කිසිත් නිගා නොකළ කළු  
ලද අහරින් කුස පුරවා ගෙන සැනසුන කළු  
කිසි විටෙකත් ඉල්ලීමක් මගෙන් නොකළ කළු  
ගොළු බාසෙන් වුවද සිතට සැනසුම දුන් කළු

ආදරයට ඇඟට තුරුල් වී සැනසුන කළු  
අහල පහල අය සමගින් දබර නොකල කළු  
ගෙදර දොරේ කොයි කවුරුත් සුරතල් කල කළු  
ගත කළු වුන මුත් හදවත පිරිසිදු මගෙ කළු

සැනසුම සොම්නස මහදට හුරු කල මගෙ කළු  
අවිවේකය විවේකයක් ලෙසට සැදු කළු  
පොඩි ළමයෙකු මෙන් මා හා සෙල්ලම් කළ කළු  
ඔබෙ වියෝගය කෙසේද මම ඉවසන්නේ කළු

# අහස් මාළිගා

එදා රැකියාව කර - ගෙදර ආ විට සවස
මහන්සිය නිසා යහනට - වැගිම් කල් තියා

ලොතරැයි ටිකට් පත් - විකුණනා එකකුගෙන්
ගත් ටිකට් පතට මගෙ - පළමු දිනුමම ලැබී

මොටෝරිය විකුණාලා - මුදල් ලක්ෂයක් ගෙන
කොළඹට කිට්ටුවෙන් - ඉඩමකුත් මිලට ගෙන

තට්ටු නිවසක් තනා - බිරිඳ සහ දරු කැළත්
සමඟ එහි සන්තොසින් - ජීවිතය ගෙවන කල

පුතු සිවිල් සේවයට - දුව අද්වකත් කෙනෙක්
කරන්නට සිතාගෙන - යවා පාසැල්වලට

දැසි දසුන් ගෙන්නවා - ගෙදර වැඩ කරන්නට
විදුලි පංකා සදා - ගත වෙහෙස නිවෙන්නට

ලස්සනට මල් වවා - මිදුල හැම තැන වගේ
දේව විමනක් ලෙසට - නිවස ආලෝක කර

සිටින විට හදිසියේ - විදුලි බලයද නිවී
පොඩි පුතා අඬනවා - වේගයෙන් කෑ ගසා

තිගැස්සී ඇහැරුනෙමි - සිහිනයකි මා දුටු
පොඩි පුතා යහන මත - මට තුරුළු වී නිදි

## නිල්මිණි

සොයා යන සිප්මිනි
උදැරියෙකි නිල්මිනි
පාසැලේ සිට එදා
ඇය ගෙදර පැමිණුනි

මුහුණ කට සෝදලා
දුව ළඟට ගෙන්වලා
ඇගේ මව පුරුද්දට
බත් මිටක් ගුලි කලා

හුරු බුහුටි මේ කෙල්ල
බත් මිටට පා අල්ල
කියුවා ගොත ගසා
මවට මෙම පැමිනිල්ල

තාත්තගෙ නම ඇහුව
දන්නෙ නැහැ මම කියුව
ටීචර්ගෙ වේවැලෙන්
රිදෙන්නට මට ගැහුව

(අද පුවත්පත)

හෙටත් වෙයි ගුටි කන්න
අම්මේ බැහැ ඉවසන්න
තාත්තා කෝ මගේ
කියා මට පවසන්න

මවගේ දෙනුවන් සැලී
ගැලුව උණු කඳුලැලී
දුටු විගස නිල්මිනී
සිටී මව වෙත ඇලී

ඇයි අම්මේ අඬන්නේ
නැහැ ඕව අහන්නේ
තාත්තා ගැන ඉතින්
නැහැ මතක් කරන්නේ

මෙයට සිව් වසරකට
පෙර දිනෙක කරුමයට
නිල්මිනිගෙ පියතුමා
ගොදුරු විය මරණයට

## එක්වවු ගොවියනි

ගොවියනි කම්කරුවනි එක්වව්
දෑ අභිමානය හද තුළ රඳවා
සමගියෙ යදමින්
එකට බැඳී
රට දැය රැකුමට - දහඩිය පෙර පෙර
යුක්තිය ශක්තිය පසු නොබසින්නට
අදිරද වාදයෙ බැමි බිඳ සිඳලා
කාටත් සමසේ කා බී ඉන්නට
දහඩිය වගුරවමු
ඒ දහඩිය මත රට දැය සරුවෙයි
ගොවියනි කම්කරුවනි එක්වවු

# විරහ දුක

ජීවිතය රෝස මල්
අතුල යහනක් නොවේ
කියා කිවු පඬිතුමා
ඉන්නවා නම් දැනුත්
එය මහා බොරුවක්ය
කියා උත්තර දෙන්න
හමුවන්නෙ කොහෙදීද?

රෝස මල් සුවඳ මුසු
කටුවලින් ගැවසීගත්
ජීවිතය වේදනා වෙන්
පිරී හද දවයි
කටු ඇනෙයි හැම දෙසින්
කොයි අතට හැරුණ මුත්
වේදනාවක් දැනෙයි

හැම අඳුරු වලාවෙක
රිදී එළියක් තිබේ
පැවසූ මුත් නන් දෙසින්
නොමැත එය හමු වුනේ
ගණදුරයි පාලුවයි
කළුවරයි රජ කරයි
වේදනාවෙන් පිරී
දැවෙයි හදවත මගේ

පාලුවේ ගණදුරේ
නුදුටු එළියක් සොයා
හදවතේ දොර ඇරන්
තවත් දුක් විඳින්නද
මෙතෙක් ගණදුර මැදින්
ආවමුත් කෝ එළිය
හදවතේ දුක දරන්
මැරෙන්නද කියන්නේ

මහ රජෙකු සැප විඳින
හෙට සිඟන්නෙකු වෙයිලු
දිළින්දා කෙදින මුත්
පොහොසතෙකු වෙනවාය
මේ ගැනම සිත සිතා
සිටිය මුත් අනේ මම
දුකින් පිරී හදවතක
අහිංසකයෙකු වීමි

උදයට විකසිත මල
සවසට පරව ගියා නම්
ලෝදහමක හැටි බලා
සැනසෙන්න පුලුවන්ය
ස්ථිරයි සහතිකයි
කියා කිසිවක් නැතත්
හදවතක රැඳුන දුක
තවම නොනැසී තියේ

සොඳුර මා මිය ගියත්
ඔබත් මා සොයා ගෙන
කෙදිනමුත් එන වගක්
නිසැකවම කිව හැකියි
එයයි අස්ථිර ලොවේ
නිසරු බව පවසන්නෙ
නමුත් නොමියන දෙයකි
ආලයක් හද දිනූ

දුක් වින්ද සැප බැලුව
සැවොම මරණය සොයා
යන නමුත් කෙදින හෝ
අනිස්ථිර මේ ලොවේ
ඔබ මළත් මා මළත්
සොඳුර තී මට පිදුව
ආදරය ස්ථිරයි
කියා හැක සැනසෙන්න

## නිමල හදවත

රැඳුණු හිබදව උතුම් මිහිසත් බවෙහි යහගුණ නිමල හද තුළ
කිතුණු දහමෙහි හසල දැනුමැති සමිඳු බුදුදම හිඩිසෙ වදහල
කුලුණු බර හද නිසල වී අද ලොවට අහිමිව ගියත් මතුකළ
රැඳෙනු ඇත කවි ලොවෙහි සක්විති පදවි ලැබූ පියතුමණි සුපතල

අයුක්තිය දුටු විටදි නැත කියි දිනක නිහඬව බලා උන්නේ
විමුක්තිය හැමටම බෙදන්නයි දිවා රැය වෙහෙසක් නොදුන්නේ
මමත්වය පුහු මානයෙන් තොර මුදු වදන්මය නිතර දුන්නේ
කවිත්වය හුරු නිසා පියතුම උතුම් මිහිසෙකු බලා උන්නේ

**(කවිය - 1978 ජනවාරි 19)**

## ජනරජ උදානය

අදිරද වාදයෙ
යදම් යගුලු බැමි
සිරකර තදකර
ඔබ ගත වෙලලා

වහල් බවේ බැමි බිඳ
නිදහසේ පහන් කණු
හෙළ දෙරණේ දැල් වූ දා
ලක් මවුණි ඔබේ නමට

දනපති බලමුලු
අණසක පතුරා
සිතුම් පැතුම්
සුන්කර දමලා

දහඩිය මුතු හල
මුලු තුන් හෙළයම
හෙට දින හමු වන
නව හිරු රැස් දැක

ජාතියෙ දේශයෙ
සාරය උරමින්
විදේශ පාලනයට
ඔබ නතු වී

උදාර හැඟුමෙන්
මතු එන පරපුර
නිදහස් නිවහල්
පිරිසක් වෙනු දැක

වසර දහස් ගණනක්
අඳුරෙහි ගත කළ
බිහිසුණු යුගයක
නටබුන් එක්කළ

ජනරජ සැමරුම්
කරන උතුම් දින
මුලු තුන් හෙළයම
උදම් අනාවී

# අඳුරෙන් එළියට

පාළුව තනිකම - රජයන මොහොතක
මගෙ හද මැදුරට - ඇතුළු වෙලා
මටත් හොරෙන් ඔබ - කොයිබ ගියේදැයි
විමසිලි සිතකිනි - පසුවූයේ

ඒ සුබ සීනෙන් - සිත සනසා ගෙන
පසුවන අතරෙදි - නොසිතූ විරූ
කරදර බාධක - සතර වටින් විත්
කෙනෙකුට පැවසිය - නොහැකි ලෙසින්

මගේ මිනිස් ගති - නොමිනිස් ගති කොට
යුක්තිය සැබි බව - ඉවත හෙලා
සමාජයට කළ - යහ වැඩ මතුවට
නවතාලන්නට - යෙදුන නමුත්

වියළුණු ගසකට - වතුර ඉසින විට
එහි සරු බව - නැග එන ලෙසකින්
නැවතත් සොඳුරිය - ඔබෙ හමුවීමෙනි
මගෙ ළය මඩලින් - සිනහ ගියේ

වැපුරූ ගොයමෙක - වල් පැල නෙලලා
පොහොර දමා - පූදින කාලේ
රන්වන් කරලින් - දුක් විඳි ගොවියෙකු
සැනසුම සම්පත - ලබන රිසින්

යළි ඔබ හමුවෙන් - මගෙ හද මැදුරේ
මෙතුවක් රජ කළ - අඳුරු වළා
දුරු වී රන්වන් - එළියක් මතු විය
සැනසෙමු සොඳුරිය - එකතු වෙලා

උගත්තෙමි මම - මගෙන් බොහෝ දේ
නොකළ යුතු - කළ යුතු වූ දේවල්
යළි උපන්නෙමි - ඔබේ එළියෙන්
එයයි සොඳුරිය - මගේ ජය බිම

## අම්මේ

ඔබේ රුහිරය කිරට හරවා
නිවාලු මගෙ කුසෙහි ගිනිදැල්
දයාවේ සාගරය වන් වූ
සදා ආදරණීය අම්මේ

වසර දෙකකට පෙර දිනෙක ඔබ
ලොවේ හැමටම පොදු වූ ගමනක
ගිය දිනේ සිට කොතෙක් සෙවුමුත්
නුදුටුවෙමි මම ඔබේ සුදු වත
කොතෙක් වෙහෙසුන නමුදු දිව රෑ
දකින්නට බැරි එවන් හැඩ රුව
විශ්වයේ කිසි තැනක සටහන්
වෙලා නැත අප නෙත ගැටෙන්නට

විශ්වයේ හෝ ලොවේ කිසි තැන
සටහනක් නැති ඔබේ හැඩරුව
මගේ හදවත පුරා සටහන්
වෙලා ඇත නොමැකෙනා විලසට

**(ජනතා කවි - 1980 ජනවාරි 10)**

## අවසරයි රජතුමණි

පරම්පරාවෙන්
මව්පිය උරුමෙන්
කුසිත ගතියට
දහඩිය නොහෙලන

රස බොජුන් - කසී සළු
මුතු මැණික් - රන් කිරුළ
ඔබේ ගත සරසවන
මහරජුනි අවසරයි

හිරු එළිය - පොද වැස්ස
බඩගින්න දුක් කඳුළු
සිනාවෙන් පිළිගන්න
දහඩියෙන් පසතෙමූ

යකඩ තළන පොලව කොටන
කඩිසර ගමනින් යන එන
නවලොව අරුනලු දකින්න
ජනතා දුක සැප අඳුනන

උදාර හැඟුමෙන් පිරිපුන්
රන් අබරණ නොපළඳිනා
කරගැට මතුවුන දෙඅතක්
මඩ තැවරුන දෙපයක් හිමි
මිනිසත් බව අගය කරන
පොඩි මිනිහෙකුගේ පහඩින්
දවසක් හෝ සැනසෙන්නට
අවසරයි රජතුමනි

**(අද පත්‍රය - 1976 පෙබරවාරි 06 ඉරිදා)**

# නිදහස ලැබූ හැටි

ලොකු පොඩි හැම දෙනාටම නිදහස දෙන්න
මහබඹු කැමති වී විය අණබෙර ලන්න
බොහොදුර කතර ගෙවමින් ඇවිදින් උන්න
ආවෝ පිලිවෙලින් නිදහස ලැබ ගන්න

සිහ කොටි වග වලස් ගෝනුන් එකතු වෙලා
වනයේ වසන්නට උනුනුන් සමගි වෙලා
මහබඹු ඉදිරියේ දිවුරා කඳුළු හෙලා
නිදහස ලබා ගත්තේ හැම කැමති වෙලා

විසගොර නයින් පිඹුරන් බඩ ගාන් නට
හරියා දුවන්නට හා හූ කියන් නට
වදුරන් හා රිලවු ගස් උඩ ලගින් නට
නිදහස ලැබුවා මහබඹු ළගින් සිට

ගංගා පොකුණුවල දිය ගලනට පල්ලන්
රතු කැට මැණික් කැට ලෙස සිටිනට ඉල්ලන්
එක ගෙයි සිටින්නට බළලුන් සහ බල්ලන්
නිදහස ලැබුවා මහබඹුගෙන් ඉල්ලන්

මල්වල අග තිබෙන රොන් රස උරන්නට
බඹරුන් සමත් විය නිදහස ලබන්නට
ඕලු නෙළුම් මඩ වගුරේ පිපෙන්නට
පැතුවා රෝස මල්වල කටු හිටින්නට

අයිතිය පතා පිවත් වන්නට ජලය
හිමිකම කියා මාලුන් පෙන්වා බලය
මාලුන් එක්ව බඹහුගෙ පාදා මොළය
අවසර ලබා ගත්තේ නිදහස් ජලය

ගස් උඩ සිටින අප හැමටම කරදරය
බස්සන් සමග විසුමද හරි හිරිහැරය
කෙරුවොත් වෙනස් වීමක් නම් මනහරය
බඹුගෙන් ඉල්ලුවා වවුලන් අවසරය

අවසානයේදී එක මිනිහෙකු ආවා
කාලය ඉක්මගිය බව මහබඹු කීවා
එනමුදු ඔහුගෙ සිත තුල සොම්නස ගාවා
හැමටම පසුව නිදහස දෙන බව කිවා

එදවස පටන් ඉපදෙන හැම මිනිහෙක්ම
අසතුටු සිතින් කෙනෙකුගෙ නිදහස දැක්ම
වෛරෙන් ඉරිසියාවෙන් හැම මොහොතක්ම
කාලය ගත කරයි තම මරණය තෙක්ම

## යුග දෙකක්

හිරු නැග එන්නට පෙර අලුයම සිට
හිරු වෙන ලොවකට ඒලිය ගෙනෙන තුරු
දෙඅතෙහි කරගැට කළු පැහැ වෙනතුරු
දරු පවුලක් වෙනුවෙන් දැඩි වෙහෙසට

ලැබුණ කුලිය හන්දියෙ මුදලාලිගෙ
පොතේ තිබෙන ණය මකා දමන්නට
සවිනැති හින්දා අදට යමක් ගෙන
පොතට දමා අද පඩිය ගෙවනවා

මගෙන් පසුව පාසැල් නොමගිය මගෙ
එකම පුතත් මා වගේම දුක් විඳ
ඔහුගේ පවුලේ බර හැල්ලු වෙන්නට
මෝලෙම වැඩ කර කඩෙන් බඩු ගනියි

**(ඇත්ත පත්‍රය)**

## ඇත්ත

| | |
|---|---|
| දෙස් පාලන බිමේ විරුවකු ලෙස | මතුව |
| පොදු යහපතම හැම විට එක ලෙස | පැතුව |
| ඇන් ඇම් සහෝදරයා රටටම | නැතුව |
| වැලපෙයි හඬයි අද හැම දෙන එක | මුතුව |

**(ඇත්ත පත්‍රය - 1979-08-20)**

## අපේ ආශාවන්

| | |
|---|---|
| සැරයටිය කොල | පත |
| නැති කෙනෙකුගේ හුරු | අත |
| ගැටෙන්නට හිති | නෙත |
| පුරයි පැතුමන් අපේ කවි | සිත |
| | |
| ඇති නැති අය | අතර |
| ඇති පරතරය දුරු | කර |
| සැප සතුට සම | බර |
| ලෙස යෙදේවා හැමට එක | වර |
| | |
| පසුබා අයුක් | තිය |
| ජය ලැබුවහොත් යුක් | තිය |
| හැම දෙනගෙ හක් | තිය |
| සමග ඇතිවෙයි අපට ශක් | තිය |

**1980 මැයි - මෙදුරි**

## දුරදිග බැලීම

වැඩිය නරකය කියා කීවත් ඔහුම කෙනෙකුට වුවමනා වේ
හොඳය කියනා කෙනෙකු නරකය කියන අයගේ හිතවතා වේ
මෙලෙස බැලුවොත් කිසිම මිනිහෙක් අයින් කරනට නුවමනා වේ
කවුරු සමඟත් සමඟි දාමෙන් සිටින මිනිහා නැණවතා වේ

රතිඤ්ඤාවක් දවා හැකිවේද මහා කලු ගල් පුපුර වන්නට
ලොසින්ජරයක් පෙන්නවා පිළිවන්ද ලොකු අය නමා ගන්නට
කුණාටුවකට හැකි වෙතත් තල් පොල් පුවක් ගස් බිම දමන්නට
කිසිම දවසක හැකිද බට වේ පඳුරු මේ මිහිමත හෙලන්නට

ඕපදූපෙන් කාලෙ ගෙවනා කඩ පිලේ තොල් මතුර මතුරා
කෙනෙකුගේ දියුණුව දකින්නට නොහැකි වී ඇස් පුපුර පුපුරා
කිසිම වැදගැම්මකට නැති දේ ගමේ රටතොට පතුර පතුරා
කැලෑ පත්තර ගසති සමහරු වේදනාවෙන් ගුගුර ගුගුරා

මාන්නය සහ උඩඟුකම මුල් කරන් කෙනෙකුගෙ පපුව රත්වේ
මහා කරුණා ගුණය පෙන්නා තවත් අයෙකුගෙ නයන තෙත්වේ
කෙනෙකුගේ දියුණුවට ඉසි සිත ඇතොත් ඔහු පිරිහුමට පත්වේ
මෙයයි බුදුදම එයයි සොබාදම පෙනෙනවද ලෝකයක තත්වේ

මිනිස් බව ලැබූ අයගෙ කරදර ඇතත් නොහැවෙනි දිරිය ගන්නා
සඳයි මදුකර තෙමේ මදු පැණි රටට හොඳ පාඩම් උගන්නා
වේයා තුඹස බඳියි කවුරුත් දනිති සමගියෙ බලය පෙන්නා
අපිත් නොබියව පෙරට යා යුතු සමාදානයෙ ඉම නොපන්නා

කෙනෙක් ජීවත් වෙලා දුකකට පත්ව සිටියදි කවුද ඉන්නේ
ඒ දුකෙන් ඔහු මළොත් ගරු සරු ඇතිව ලොකු සොහොනකි බඳින්නේ
එයද මනුදම මෙයද කළ යුතු කියා කොයි කවුරුද සිතන්නේ
මෙසේ දුර දිග බලන මා හට ලොවේ හරයක් නැත පෙනෙන්නේ

## සැරයටිය - පොල් කටුව

පොල් කටුව
කොළපත
දෙනෙත නොගැටෙන
දිනෙක
නිදහසේ සිටින විට
ආශාව කරයි හම් කරදර
බැංකු පොත චෙක් කොලය
සාක්කුව පිරෙන්නට
ලැබෙන විට
සැරයටිය පොල් කටුව තනි වුනා
දෙනෝදාහක් යනෙන
මහපොළොව මතට වැටී
උරුමයක් ලබන්නේ
කෙලෙසකද අනේ මම

## තිලොවග පියාණෙනි නමදිමි

තිලොවට තිලක වූ - අසමසම සම්බුදු පියාණෙනි
තෙමඟුල් දිනයෙ මෙම - ඔබෙ පා කමළ නමදිමි

ලෝ වැසි සියලු සතහට - මෙත් කරුණාව පෙන්වූ
කරුණා නිදාන වූ වඳිමි - තිලෝගුරු දෙපා බැතියෙන්

මෝහෙන් මුලා වී - මිය දිටු බවෙහි ගිය අය
යහ මග වෙතට හැර වූ - වඳිමි මොකැදුරු පියාණන් අද

සදහම් දහම් එළියෙන් - මුළු ලොව එළිය කර වූ
භගවත් බුදු පියාණන් - නමදිමි දෙඅත් එක්කොට

නෙළුම් මානෙල් ඈ - ලස්සන නොයෙක් වනමල්
කිසිවක් නොමැති හින්දා - පුදමි හිමියනි මගෙ හදවත

ඉසිකෝ මාන මදයෙන් - මත් වී දුකෙහි සිටි අය
සුමගට යන්න හුරු කල - වඳිමි හිමියනි ඔබෙ පා යුග

# නෑනට ලියූ කවි

බහතෝරන වියේ පටන් එකට හිටිය නෑනේ
පොල් කටු අරගෙන මා හා වැලි බත් පිසූ නෑනේ
අයනු ආයනු කියමින් සිප්මිණි සෙවූ නෑනේ
ළමා කාලෙ ගත කළ හැටි මතක නැද්ද නෑනේ

සමනළයින් අල්ලන්නට මා පසු පස දිවූ නෑනේ
කෙසෙල් කොටන් ඔරු පදින්න මට හුරු කළ නෑනේ
පහළ වෙලේ කුඹුකෙ ළිඳෙන් දිය නාවපු නෑනේ
කජු පුහුලන් බිම වැටෙන්න ගස් සොලවපු නෑනේ

ගුරු පාරේ අත් වැල් බැඳ පාසැල් ගිය නෑනේ
පෝයදාට බණ අහන්න පන්සල් යන නෑනේ
කඩේ ගොසින් සීනි බෝල මට ගෙන ආ නෑනේ
මගෙ හද තුළ ආලෝකය රජ කරවපු නෑනේ

පාසැල් ගිය පසු සරසවි වරම ලැබූ නෑනේ
සරසවියෙදි මා සමගින් විහිලු කරපු නෑනේ
සවස් වෙලේ හැමට හොරා ගිය හැටි හන් තානේ
මතක නැද්ද උපාධියට හිස වැසුනම නෑනේ

නිවසෙහි ඇති පාළු ගතිය මග හරිනට නෑනේ
සමත් කෙනෙකු මේ මිහිපිට තව ඉපදී නෑනේ
විවාහයක් ගැන අම්මා මට පවසන වානේ
ඔබෙ පිළිතුර දෙනතුරු මම ඉවසන්නම් නෑනේ

හේනේ කුරහන් කපන්න ගිය විටකදි නෑනේ
මගෙ තනි නොතනියට වගේ සීපද කියූ නෑනේ
ඉර බැස යන සවස් වෙලේ රහසින් මෙන් නෑනේ
ඔබ මට ආදරෙයි කියූ සුරතල් මගෙ නෑනේ

# මෙහෙකාරී

දුටු හැම දෙනාගෙම හදවත් කරන   වඩී
අසරණ කමින් ඇති යෞවන ගතිය   වැඩී
හැම මොහොතකම යන එන ගමනකින්   ලැඩී
රූමතියක්ය අද මෙ ගමට තරුණ   ලිඩී

දුප්පත්කමේ බල මහිමය කරන   කොට
බැල මෙහෙ කරයි මහ මුදලිගෙ වහල   යට
අද මව සමඟ ඇය තනිකර මෙමිහි   පිට
ඇගෙ පියතුමා මියගොස් සිව් වසකි   සෙට

උදයේ පටන් රෑ වනතුරු වෙහෙස   විඳ
ඇය මෙහෙ කළත් කරදර කම්කටොළු   මැද
මාසික වේතනය මුදලිඳු ගෙවන   ලද
ජීවත් වෙන්න දෙදෙනෙකු හට වටින   වද

වැඩිමල් පුතා මහ මුදලිගෙ සූර   සේන
අසරණ ලිසිහට පෙන්වා සුබ   සීන
ඇගෙ මංගල දිනය ගැන පවසා   සීන
රහසක් වෙයිද ඇය හා රැඟුමෙන්   පාන

ඇගෙ රූසපුව දුටු හැම තරුණෙකුම   මෙහි
කුල්මත් වෙමින් උනුනුන් හා නොයිද   එහි
උමතුව ආලයෙන් ඇත මෝහිනිය   වැහි
රූපය හමුවෙ ධනවත්කම බිමට   බහි

ගමණක් ගොසින් හදිසියෙ ගෙට ආ   සවස
අසුවුන බැවින් මුදලිඳුහට එම   රහස
අත්හරිනට වුනා ඒ මෙහෙ කළ   නිවස
දැඩි සෝකයෙන් පසුවෙයි ඈ මුළු   දවස

සමසක් ගියේ නැත ඇය දැන් මවක්   සතු
කටයුතු පිණිස විමසිලිමත් කෙරිය   යුතු
මුදලිගෙ පුතා වෙන්විය ඇගෙ ඇසුර   පැතූ
නොදනී මව පවා සිදු වුන සියලු   තතු

කිරිකැටි බිළින්දෙකු උකුළෙහි හොවා   ගෙන
පොදියක් ලෙසට ඇති වැරහැලි ඔතා   ගෙන
අම්බලමකට යන ගන්නට නවා   තැන
අසරණියක්ය ගම හැම තැන හිඟා   කන

## දුබලයෝ

එකම ලෙයින් මසින් සෑදුන
එකම මිනිස් පරපුරකම
ප්‍රබල දුබල නම් කරමින්
කුමටද දෙපිලක් හදන්නෙ

යුක්තිය සාධාරණායට
හදවත තුළ ඉඩ නොතබා
අනුන්ගෙ ශ්‍රමයෙන් එක්කල
ධනයෙන් ප්‍රබලයො බිහිවෙද

උදාසීනකම උඩඟුව
සපිරිවරා සෑම රටකම
ඕනෑ එපාකම් තමන්ගෙ
මුදලට කරවා ගන්නේ
ප්‍රබලයො නොව දුබලයන්ය

දෑතේ දෙපයේ සවි බල
පෙන්වා දහදිය වගුරා
කෙනෙකුට මෙහෙවර කෙරුවත්
ඒ හැමදෙන ප්‍රබලයන්ය

ශ්‍රමයට හිමිතැන නොම දෙන
උදාසීන මහන්තත්තකම
අනුන්ගෙ ශ්‍රමයෙන් වැජඹෙන
හැම දෙනාම දුබලයන්ය

# සඳවතියේ

දවසේ වැඩ නිමා කෙරුව
හිරු යළි හෙට එමියි කියා
ඈත අහසෙ රැස් විහිදා
යන්න සැරසෙති

රන්තරු එක දෙක පායයි
පුන්සඳ හෙමිහිට නැග එයි
මගේ ගමන අරඹන්නට
කාලය ආවා

ඈත මුහුද මැද තනියම
පාට පාට රැස් විහිදා
නොපෙනී යන්නට දඟලන
හිරුගෙ රුව මැකේ

දිලිසෙයි රන්තරු එකතුව
ආලෝකය පැතිරෙනවා
පුන්සඳ හිනැහී හෙමිහිට
මහදට එළියක් දුන්නා

බටිති මලිති රෑණ ගිරවු
කැදලි කරා පියඹා යයි
අවට තිබුණ ආලෝකය
ඝණදුරක් වුනා

හිරු දෙව් නැති අඩුපාඩුව
රන්තරු එළියෙන් නැසුනත්
තවත් හොඳට ඔප කරන්න
එන්න පිය ළඳේ

ඝණදුර රජයන මොහොතේ
දෙඇස් අන්ධ වූවෙකු ලෙස
මා ගිය මග අසරණ වී
මං මුලා වුනා

ඝණදුර මැද තනිව සිටින
පිවිතයෙක මිහිර සෙවූ
මහදට සැනසුම ලබන්න
හිනැහෙන්නකො සඳවතියේ

# නෙලන්න බැරි මල්

ඈත වනේ පිපී දසත සුවඳ හමන මල්
මහ මන්දිර අභියස ලස්සනට පිපෙන මල්
මඩ වගුරේ නීල දියේ ඉබේ පිපෙන මල්
කුමකට පිපෙනවද වනේ නෙලන්න බැරි මල්

කටු ලැහැබක පිරී ඉතිරෙන පිපී ලෙලෙන මල්
ගෙයි මිදුලක ලලනාවන් රුවට වවන මල්
බෝවිටියා මාදං වැනි කැලේ පිපෙන මල්
මනමාලිගෙ හිස සරසන ලස්සන සුදු මල්

බුදුන් පුදනු පිණිස ගෙනෙන නොයෙක් ජාති මල්
තොවිලෙට බලියට ගෙන එන පාට පාට මල්
වනිතාවන් හිසෙහි ගසන ලස්සන වන මල්
කොයි දේටත් නැතුවම බැරි නොයෙක් පාට මල්

චීත්තයට ඔසරියටද නැතිවම බැරි මල්
සුබ ගමනක් යන විට ඉදිරියට ගෙනෙන මල්
ජය පැතුමට සැවොම එක්ව ගෙලේ දමන මල්
දිනුවත් පැරදුනත් අපට පිහිට වන්නෙ මල්

මුදල්වලට විකුණන්නට කඩේ තිබෙන මල්
ගමේ ගොඩේ කොයි කවුරුත් නොමිලේ දෙන මල්
මුදල් ඇතත් කිසි විටකත් ලබන්න බැරි මල්
කුමකට පිපෙනවද වනේ නෙලන්න බැරි මල්

# නොසන්සිඳි ආශා

විශ්මයන් කරගෙනෙන විදුලි පහන වලින්
හමන වියරුන සුළඟ ගතට සැනසුම දෙතත්
දුකසුත් එකත් මැද, තැවෙන කරදර වලින්
සැනසෙන්න පුළුවන්ද, මිනිසෙකුට ලෝ තලේ

මුහුණ පියකරු නමුත් සිනහවත් දෙතොල මත
නැගෙන මුත් අවංකව සිනාසිය නොහැකිනම්
අනෙක් අය සිනාසෙන නිසා මම සිනාසෙමි
අඩන්නට නොහැකි හින්දා දුකක් හිත දරන්

අනෙක් අය කන නිසා මගේ උවමනාවන්
මමත් කන වගේ පෙන්වන්නෙමි සන්තොසින්
කුසගින්න මහන්සිය ගැන නැතත් උනන්දුව
හිතේ ආසා නැතත් නොපෙන්වමි කිසිවෙකුට

ලොවේ අන් අයවගේ මමත් රැකියාව කර
පඩි ලබන කෙනෙකු මුත් ලොකු කමක් නැත හිතේ
හදවතේ තෙත් ගතිය රැඳී පවතින නිසා
අනාගතයට ගන්න නොමැත සතයක් අතේ

මෝටෝ රිය මාලිගා නොමැති මුත් මා හමට
අහිංසකකම පමණි මෙතෙක් රැකගෙන ඉන්නෙ
එයත් හොඳ නැත කියා කියනවා නම් කෙනෙක්
හදවතේ දුක දරන් මිය ගියත් ජයකි මට

# ජීවන ගමන

ආශාවේ බර හිස මත පොදි බැඳ
බලාපොරොත්තුවෙ කවුළු සොයා
දහඩිය වගුරා කඳුලැලි අතරින්
ඉම නොපෙනෙන දුර සිහින් සිතා

තරඟෙක යෙදෙමින් සමූහයක් මැද
කෙනෙකුන් මග එරෙහිව එද්දී
තවකෙකු හනිකට අත දෙන්නට එයි
ඉරණම විසඳනු පිණිස ගෙනා

වාද භේද හැම දුරලා ඉවතට
කාගෙත් හොඳ හිත තුරුළු කරන්
ජීවිත කතරෙහි යන මේ ගමනෙදි
බාධක හිරිහැර මැදට වෙලා

දුක් කරදර මැද ඉපදුන දා සිට
නොනිවෙන ගින්නක් තුරුළු කරන්
රිය සක වාගේ කැරකෙන ලෝකෙක
කුමටද මිනිසුන් උපදින්නේ

# වැස්සක පෙර නිමිති

උලමකු නගන හඬ එයි බඩ වැටිය තුලින්
සුළඟට නැමේ මෙහි ගස් වැල් තිබුනු කෙලින්
විහඟුන් ඉගිල යද්දි රොන් පිරුණ මලින්
තොටියා මෙගොඩ වෙයි ඔරුවේ රැඳුන දොලින්

ගොපළුගෙ බට නළාවෙන් එන ගී සද්දේ
අඩපණ වුනා හිටි හැටියෙම වෙල මැද්දේ
දර කැඩූ ළඳුන් පැය ගණනක් ඉඳ බැද්දේ
දුව එන හැටි පෙනි කවි හදවත රිද්දේ

සුගුණා මිලි නන්දා සහ සෝම ලතා
දිය ගෙනෙනට ගොසින් ළිඳ ළඟ කරපු කතා
නවතා දමා ළිං බානඳ දෙකට ඔතා
යන හැටි පෙනි හැඬුවා තුරු වදුළු ලතා

පැහැබර වළාකුළු කළුවර ගතිය ගනී
සියොතුන් සිසාරා ගොස් කූඩුවට වනී
වැස්සක පෙර නිමිති අත ළඟ තිබෙනු පෙනී
උම්බෑ කියා පැටියා මව ළඟට වනී

අවරට යනු පෙනේ උදයේ නැගුන හිරු
කළුවර කලා පුන් සඳ ළඟ දිලුන තරු
සංගීතයෙන් සරිගම තාලයට හුරු
පරවුන ළපළු දළු මිහිකත කරයි සරු

මැණිකා හිසෙහි දර මිටියක් තබා ගෙන
බරටම ලොකු පලා ගොන්නක් නෙලා ගෙන
කිරි කැටි දසන් පෙන්වා හද පුරා යන
මුළුතැන් ගෙට පැමිණියා හති දමා ගෙන

# අතට අත

පොඩි අවධියෙ කටේ දමා ඇඟිලි ඉරුව අත
අයනු ආයනු කියමින් අකුරු කියූ අත
දොහාත් මුදුන් දී මුනිඳුන් පිදුව ඔබේ අත
නැගිටින්නට බැරි කෙනෙකුට දිය යුතුමය අත

දෙදන නමා උදේ හවස මව්පිය පිදූ අත
ජය ලැබූ විට සන්තෝසෙන් දිගු කළ ඔබෙ අත
කුසට අහර දී ගත සරසවන නිතර අත
දියුණු වෙන්න බැරි කෙනෙකුට දිය යුතුමය අත

අයුක්තියට විරුදුව ඔසවන කවදත් අත
යුක්තිය ජයගත් විට අත් පොලසන් දෙන අත
සතුරන් පලවා හරිනට ඔසවන හුරු අත
නැති බැරි අය වෙනුවෙන් නම් දිය යුතුමය අත

මිතුරන් පිලිගනු සඳහා දිගුකරවන අත
ගුරුවරුනට එකත්පසව එක් කරවන අත
සුභ පතමින් කොයි කාටත් නිතර වනන අත
නවකයින්ට දියයුතුමය ඉතසිතින්ම අත

පහන් පත්තු කර නිවසට එළිය ගෙනා අත
ගමේ කෙරෙන පොදු වැඩකදී පෙරමුන ගත් අත
ගොවිතැන් කර අටු කොටු පිරවූ ඔබගේ අත
කෙනෙකුගෙ විපතක් දුටු විට දිය යුතුමය අත

දුක සැප දෙක සමව බෙදා ගන්න කැමති අත
යුක්තිය ජය ලබනු පිණිස සටන් විදින අත
කිසිම වැඩක් කරන්න බැරි නැතිවුන හොත් අත
කොයි මිනිහද තව කෙනෙකුට දෙන්න කැමති අත

# මෙවැනි සමාජයක්

කෙනෙකුගෙ දියුණුව
නුරුස්සනා අය
බහුලව ඇති මේ
සමාජයේ

සැපතෙදි එක් වන
විපතෙදි වෙන්වෙන
නොමිනිස් ගති ඇති
වැඩි දෙනගෙන්

හොඳ කළ තරමට
නරකට හිමිකම
පැවරෙන මිනිසුන්
ගෙන් පිරුණු

යුක්තිය සැඞ්ඩව
පරාද කරමින්
අයුක්තිය අගතිය රජවේ නම්

සුළු වරදක් වුව
දුටු විට උරණව
හිතවත් අය හා
පැටලේ නම්

කොපමණ තිබුණත්
මදි යැයි කියමින්
එකතු කරන්නට
සැරයේ නම්

දනකට පිනකට
සතයක් නොමදෙන
ධනපතියන් ඇති
සමාජයේ

නොමිනිස් ගති ඇති
මිනිසත් බව රැකි
මිනිසුන් කෙදිනද
ඇති වන්නේ

# ලේඛකයා

රැකියාවට ගොස් සවසට
නිවසට පැමිණුන හැටියෙම
කාමරයෙහි දොරගුළු ලා
පොත් පත් තුරුලට ගන්වා
රෑ යාමද පසුවන තුරු

සිගරට් උරමින් එක විට
ඇස් දෙක රතු පැහැ වනතුරු
පොත් අතරෙහි ඔබ
සොයනාජීවිතයක් ගත කරන්න
කෙනෙකුට ලැබෙනවද තවත්

ලියනව ලියනව ලියනව
පානෙහි තෙල් සිඳන තුරුම
ලියන දෙයෙහි අවසානය
කවදාවත් නැහැ පෙනෙන්න

අත දරුවා හඬනා හඬ
බිරිඳගෙ හද තුල තනිකම
හිමියනි ඔබ හට නොනැසෙන
හේතුව පොත්පත් ඇසුරද

ජීවිතයක මිහිර සොයා
ලේඛකයෙකු හා අත ගත්
මා ඔබගෙන් මෙතුවක් ලද
සම්පත් සැනසුමක් නැත්තෙ
ඔබ දක්නා ජීවිතයට
මා හද නොමහුරු හින්දද

අත දරුවා ලොකු වන තුරු
ඔබෙ ආශා නිම වන තුරු
මහලු වියට එළඹෙන තුරු
ලියන්න තව තව ලියන්න

## මුහුදයි මමයි

ගතින් බේරෙන දහඩිය
හිවා ගන්නට මුහුදු වෙරළේ
ඔඩිලැල් සුළඟ ලබනට
ගිය විට සිතට වෙහෙසකි

නැවතත් රළ ගෙඩි මතු වී
මහා ගාම්භීර ලෙසට
පෙනරැලි නංවාගෙන විත්
වැල්ලේ හැපිලා නැති වෙයි

ඈත ඈත ඉම නොපෙනෙන
මහ සයුරේ එහා කොනේ
අහසයි පොළවයි එකටම
එක්වීලා මහ පුදුමෙකි

අපේ හිතේ ඇති ආශා
මුහුදේ රළගෙඩි වාගෙයි
බලාපොරොත්තුව වනසා
පරාද වෙයි එක එල්ලේ

හෝ හෝ ගාමින් දිය මත
මුහුද දෙබෑ කරගෙන විත්
වැල්ලේ හැපිලා නැති වෙයි

ආශාවේ අන්තයටම
යන්නට දඟලන සමහරු
විඩාවෙලා දුකට පත්ව
මුහුද වගේ දඟලනවා

## මුහුදු යන්නෝ

මහ රෑ යාමේ ඔරුවට නැගලා
කොල්ලෑවට ගත බර රූඳවා
ඉම නොපෙනෙන මහ සයුර
දෙබෑකර
ජීවිත සටනෙ වැදී

එකමුතු වීලා දැල ඇද මෙගොඩට
දහඩිය මුගුරු හෙලා
සමව බෙදා ගමු ලොකු පොඩි
හැමදෙන
අද දවසේ ලැබු සියලු දෙය

කරදර බාධක රළගෙඩි අතරින්
දියඹ දෙබෑකර
දෙඅතෙහි සවියෙන්
මහා සයුර මැද දැල් දමලා අපි
වට කර හතර වටේ

යලිත් හෙටද අපි හැම දෙන එක්වී
ජීවිතවල් පරදුවට තියා
එක්සත්වීලා සමගිව බැට දෙමු
කරදර බාධක පසුබා යන්නට

## හිරකරුවෙකුගෙන්

සුළු වරදක් නිසා වෙනකෙකුගෙන් කෙරුණු
සලකා සමහරුන් ලොකු දෙයකට දරුණු
අධිකරණයට කැඳවා පෙන්වා කරුණු
මා සිර කලා කිසි වරදක් නොම කෙරුණු

ජම්පර් එක ඇඳන් නියමිත වැඩ කෙරුව
සමහරු සුසුම්ලති දුක ඉවසනු බැරුව
දුප්පත් අපට දුන්නත් ජම්පර් බරුව
ස්ටාර් ක්ලාස් දෙයි සමහරුනට ගරුව

අළුයම හයට කුඩුවෙ දොර අරින්නේ
ඉන්පසු නොයෙක් වැඩවලමයි යෙදෙන්නේ
දහවල් කෑමෙනුත් නැත කුස පිරෙන්නේ
වෙනමයි කහට සහ සීනිද බෙදන්නේ

කොපමණ වැඩ කළත් ජේලර් ඔරවන්නේ
ඔහුගේ පුරුද්දටමද එය සිදුවන්නේ
ගැනලයි ටින් එකෙන් ඇල් දිය නා ගන්නේ
හත් අට දෙනයි එක බීඩියෙ දුම බොන්නේ

මසකට වරක් නෑයින් හට පෙන්වනවා
ඒ අය ගෙනෙන දේවල් බඩ පුරවනවා
නිදියන පැදුර මත මකුනන් පොර කනවා
සිරගෙය අගේ කොට සලකම් මිය යනවා

අම්මා තාත්තා සැප සේ සිටී විද
පොඩි දුව මේවරත් පාසල් යවා විද
සුරතල් බිරිඳ මා ගැන දුක මවා විද
සිරකුඩුවෙ දොර කවදා ඇරේ විද

# ඉරණමක හැටි

ආසාවේ බර හිස මත පොදි බැඳ
බලාපොරොත්තුවෙ දොරටු සොයා
දිවයන මිනිසුන් ඇති මේ ලෝකෙට
ඉපදී නෙක කරදර මැද්දේ

ඇති දැඩි වීලා අකුරු ඉගෙන ගෙන
රැකියාවක් ලැබ කොහොම හරි
ඇති වෙන ආසා සංසිඳවන්නට
වෙහෙසෙයි දිව රෑ එක එල්ලේ

ගෙයක් දොරක් ගැන සිතමින්
විවාහයක් කර ගන්නට
ලොකු දෑවැද්දක් ඉල්ලා
සටනක් කළ යුතුව ඇත්තෙ

අම්ම අක්කා නංගි මල්ලි
ගැන සිතමින් දිවා රැයේ
කඳුළු සලා හිත රිදවයි
ආසාවේ දොරටු ඇරී

කොපමණ විසඳුනත් ප්‍රශ්න
තව විසඳන්නට තියනව
විසඳා අවසන් කරන්න
නොහැකි ප්‍රශ්න මතු වෙනවා

මුදල් හම්බ කරලත් මදි
හම්බ නොකර ඉන්නත් බැහැ
මේ ලෝකේ ඉපදෙන හැම
කෙනෙක්ම පවසන මතයකි

තමන් ගැනම සිත වෙහෙසන
අනුන්ගෙ බර කරට රැගෙන
රිය සක වාගේ පෙරලෙන
ලෝකෙක මොකටද උපන්නෙ

## මරණය

සැනසුම සතුට දුක සැප ලෝ දුමත්ය
ධෛර්ය දියුණුවේ පිරිහෙන රහලත්ය
ඉවසුම නොමැති තැන ද්වේෂය ලුහුබත්ය
මරණය පොදුය එය සිදුවන කරුණත්ය

පැමිණෙන නොයෙක් රෝහර වද දැරීමට
බාල්‍යය පටන් හුරු වූයෙමි අගේ කොට
එම හේතුවෙන් ගිය මුත් මම අපායට
මළ මා නොමළුවන්ගෙන් යම් පොළෝ යට

මා සතු සියලු වස්තුව මා අගේ කෙරූ
මිය ගියහොතින් කවුරුද එහි අයිති කරූ
සීමා සහිතකර මා සතු බලය හුරූ
තරණය කළත් මරණය කළ නොහැක බොරූ

මගෙ මළ ගමින් කිසිවෙකු දුක් කඳුළු සලා
ලතැවිය යුතු නොවේ පියැවුනු දෙනෙත බලා
කණාමැදිරියන් ඇත සොහොනෙහි මුරට වෙලා
කෙඳිරිලි ගීත පවසයි උන් එකතු වෙලා

ඉරණම අත්කලෙන් දෛවය විවර කොට
සුදු කොඩි ඇදෙයි ගම්මානයෙ හතර වට
නොමැරෙන කෙනෙකු ඇත්නම් මේ පොළොව පිට
වගුරනු ගියති මා වෙනුවෙන් කඳුළු කැට

මරණය ගිම් නියා ඉපදෙන හැමට පොදු
නොගෙලනු මැනවි මා වෙනුවෙන් කඳුළු බිඳු
පොඩි දුව ලොකු පුතේ සුරතල් බිරිඳ සුදු
මළ මගෙ නමට ඔබ වෙයි සිහි වටන බඳු

මරණය යදා සුන්දර ගති ගෙන පෑවා
ගැම කොවුලෙකුම මගෙ මළ හදවත වූවා
රසවත් දෙයට නිතරම නෙත සිත ගාවා
නොමැරී මැරී මා යළි පිවත් වේවා

# ජීවිතේ හැටි

මහා ගත්කතුවරුන්ගෙන් පොතක් ලියෑ    වුණේ
රජවරුන්ගෙන් රටට නොයෙක් වැඩ සිදු    වුණේ
ළදරුවෙකු කැකුළු දත් පෙන්නවා හිනැ    හුණේ
ජීවිතේ සැප ලබන්නයි සැමොම ඉප    දුණේ

අගුපිලේ හිඳියනා හිඟන්නා    හිඟන්නේ
පොහොසතුන් මහා ලොකු රබර් වතු    වවන්නේ
එරට ගොස් සමහරුන් හිහි පොත්    උගන්නේ
ජීවිතේ සැප ලබනු වෙන මොටද    ඔවුන්නේ

දිරා යන කුඩා පැල්පත් දාහක්    තැනෙනවා
නමට මෙන් එකම එක ලොකු ගෙයක්    නැගෙනවා
නිරාහාරව දිනට සිය ගණන්    මැරෙනවා
ටික දෙනෙකු ජීවිතේ සැපක රස    බලනවා

කෙනෙකු පන්සිල් රකියි සසර ගැන කළ    කිරී
සමහරුන් රට රකියි උණු කඳුළු නෙත    පෙරී
පෙම්වතුන් රජකරයි ආලයේ දොර    ඇරී
මේ හැමම ජීවිතේ සැප සොයයි හැරි    හැරී

නැණවතා පොහොසතා දිළින්දා    එක් වෙලා
හදයි පන්සල් පල්ලි ආගමට පැහැ    දීලා
එයින්වත් සැනසෙන්න ජීවිතේ සැප    බලා
බැරිම තැන මිය යන්න සදයි උන් දැඟ    ලලා

වනේ මල් පිබිදුනේ නොයෙක් පාටින්    අරන්
බඹරු කැල ඉගිලුනේ එහි තිබුණ රස    උරන්
සමහරුන් සිටින්නේ නොයෙක් නිලතල    දරන්
ජීවිතේ සැප ලබා මැරෙන්නයි දුක    මරන්

රිදී තරු දිලිසුනේ අහස් කුසයට    වෙලා
ජීවිතේ රස කියන්නටම නම් එක    හෙලා
නිරාහාරව දුකින් සිය ගණන් දුක    බලා
මැරෙන්නේ කුමකටද කඳුලකට නෙත    හෙලා

හරක් බලමින් සිටින ගොපළු කොලුවා    වෙලේ
සොයන විට ජීවිතේ රසය ඉඳ හැම    වෙලේ
දෛවයෙන් ඔහු තවත් දුක වෙතට යොමු    කලේ
මෙයද ජීවිතයකට තිබෙන අසීමිත    බලේ

අනාගතයට ගන්න ඉතිරි කලෙ නැහැ    සතේ
එයින් වරදක් වෙයිද වරද එහි මා    අතේ
මිය යන්න සිදු වුනත් එම නිසා    හාමතේ
පැද්දියන් යන අතක ඔහේ මගෙ    ජීවිතේ

# මදුගෙන් මහදට

සිනහවකින් නිති මුව සරසා     ගෙන
අනාගතය ගැන අදහස් බැඳ     ගෙන
මනාපයෙන් හැමගෙම සිත් බැඳ     ලන
හිනාවෙයන් මදු මා හා හොරැ     ගින

ගම්බද සිරිතට මුල් තැන     දෙනවා
රෙද්දයි හැට්ටය ගත සර     යනවා
දර අහුලන්නට කැලයට     යනවා
ඇය මුළු ගමටම එළියක්     දෙනවා

හැමටම පළමුව ඇය පිබිදෙන     වා
මුළු තැන්ගෙයි වැඩ නිමකර ලන     වා
දෙගුරුන් නැමදී කුඹුරට යන     වා
වෙල් යායට නව එළියක් දෙන     වා

වතු පිටි ගහ කොළ සරුවට     වැඩෙනව
ගේ දොර ගෙමිදුල නිති ඔප     කෙරෙනව
පවුලේ සැමටම සොම්නස     ගෙනෙනව
ඇයගෙන් මහදට සැනසුම     ලැබෙනව

මල්වල සුසිනිඳු බව සිහි     කෙරෙනව
අවිහිංසක මුවකුගෙ වත     පෙනෙනව
යහ වැඩවලටම ඇගෙ සිත     යෙදෙනව
මදුගෙන් මහදට එළියක්     ලැබෙනව

දෑතට රන්වන් වළලු     දමනවා
හීන් පනාවෙන් හිස     පීරනවා
බුලත් විටෙන් තොල් දෙක රතු     වෙනවා
ඇයගෙන් මුලු ගම එළිය     වැටෙනවා

# හදවතක වේදනා

අම්මේ බඩගිනියි
කියා හඬ දෙයි ලොකු දුව
සහළුව උණ ගැනී
පොඩි පුතු සිහිවිකල්ලෙනි
කාස රෝගෙන් පෙළෙන
බිරිඳට බෙහෙත් නොමැතිව
නැගෙන දුක් කෙඳිරිල්ල
හදවත දවා ලන්නකි

ගෙයි වහලෙ දිරා ගිය
පොල් අතු ඉරටු පමණෙකි
වැස්සටද පින්නටද
අතු පැල දියෙන් තෙත්වේ
ගෙවල් කුලී නොගෙවුවට
යන්නට කියා හිමිකරු
කියූ රළු බස් අසා
දැවෙයි හදවත මගේ

රැකියාවක් සොයා
වසර ගණනක් වෙහෙසව
එය නොලැබුන තැනදී
තැනින් තැන කුලී වැඩ කර
ලැබෙන සුළු වැටුපෙන්
ජීවත් වෙන්න නොහැකිව
හදවත වේදනා දෙයි

රට දැය සමය ගැන
කිසිවක් නොකළ හැකි නම්
පොදු වැඩට හිත ඇති මුත්
දිළිඳු බව එය මැඩලයි
පොළවටම බරවී සිට
පොළව යට වැළලෙන්නට
අනේ මා වැනි අය කළ
පවක් ඇද්දැයි දැවෙයි හදවත

කුස පුරා අහරක්
කිසි දින නොලද්දේ නම්
බිරිඳ දරුවන් සහ
මවු පිය නෑසියන් ගැන
උපකාරයක් නොකළහැකි
අනේ මා වැනි අහිංසකයෙකු
මොකටද උපන්නේ
කියා හදවත දෙස් දෙයි

# සුදු අම්මා

මා එවකට දොළොස් හැවිරිදි පාසල් සිසුවෙකි. පාසලේදී උගන්නා සාහිත්‍යය පාඩමට මා දැක්වූයේ යම් තරමක ඇල්මක්ද ඒ පමණම ඇල්මෙකි මා ඇගේ කථාවලට දැක්වූයේ. රාත්‍රී කෑමෙන් පසුව බොහෝ වෙලා ගතවන තුරුම සඳ බැබලෙන සමහර දිනයන්හි අම්මා විසින් කියන ලද කථා ඒ තරම්ම රසවත් නොවිය.

සෑම විටම වාගේ සිදුවන නොයෙකුත් ත්‍රාසජනක සිද්ධීන් මා නිතරම වාගේ දැක ඇතත් ඒවා මගේ සිතින් පහව ගියේ කුමක් නිසාදැයි මටනම් කිව නොහැක. නමුත් සුදු අම්මා පිළිබඳ කතාව මගේ සිතේ තදින්ම ඇඳී ඇත්තේ යළි එය කිසි දිනෙක අමතක නොවන්නක් ලෙසිනි.

අප එවකට පදිංචි වී සිටියේ ගොවිපලවල් - දේවස්ථානය සහ නගරයට කිට්ටු ආදී පන්නයේ විශාල දෙමහල් පහයකය.

මා එවකට වයස දහයක දොළහක පමණ පාසල් යන දඟකාර කොලුවෙකි. මා ජීවිතයේ පළමු වරට ඈ දුටුවේ එක්තරා ඉරිදා උදෑසනකය. එදින පටන් සෑම ඉරිදාකම අපේ ඉරුණු ඇඳුම් මසාදීම සඳහා ඇය අපේ නිවසට පැමිණියාය. ඒ තමා ඇගේ රැකියාව.

මා සුදු අම්මාට ආදරය කළෙමි. එසේ මා ඇයට ආදරය කළේ ඇය මට දක්වන ආදරයත් කරුණාවත් නිසා නොව ඇගේ කුඩා මුහුණත් කොර ගසන ගමනත් මුහුණේ වූ කුඩා රැවුලත් මා සිත් ගත් නිසාය. වඩා මහත් නොවූ සිරුරකින්ද පිරුණු මුහුණකින්ද යුතු ඇය වඩාත්ම උසද නැත.

අප නිවසෙහි පාලුවට අරින ලද විශාල කාමරයක මැසිම තබා ඒ අසල ගිනි උඳුනක්ද තබාගෙන ඈ මසමින් සිටින විටය මා සයනයෙන් බිමට බසින්නේ. ඒ විටම ඇගේ කාමරයට දුව යාම මගේ සිරිතය. එවිට ඈ ගිනි උදුන අසලට මා තල්ලු කරන්නීය. ඇගේ ඒ ක්‍රියාව මට ඇය දක්වන ආදරයේ සංකේතයකි. මා සීතලෙන් මුදවා ගැනීමටය. ඇය එසේ මා ගිනි උදුන අසලට තල්ලු කරන්නේ.

අම්මා විසින් නොයෙක් වර මට කියන ලද සුරංගනා කථා හෝ රජ කථා සුදු අම්මා කියන කථා තරම් රසවත් නොවීය. සතියේ දිනවල සඳ පහනේ සුදුවැලි තලාව බබලද්දී අම්මා කියූ ඒ කථා ඇසීමට මා මුලදී කැමැත්තක් දැක්වුවත් සුදු අම්මා අපේ නිවසට පැමිණීමෙන් පසු ඒ කැමැත්ත එන්න එන්නම අඩුවිය.

ඈ මුළු දවසෙහිම ඉතා කඩිසරව වැඩෙහි යෙදුනාය. ඒ හැම මොහොතකම වාගේ මොකක් හෝ කථාවක් කීමට ඇය අමතක නොකළාය. විටෙක ගම කතාවක් කී ඇය තවත් වරෙක හොරකමක් පිළිබඳව රසවත්

කථාවක් කිවාය. මගේ බලවත් ඇවිටිල්ල නිසාම තවත් විටෙක රජ කථාවක් කිමට ද ඇය සතුටු වෙයි. කොපමණ කථා කීවත් ඇගේ දෙඅත වැඩ කළාය. මැසිමේ වේගයද අඩු නොකළාය. එහෙයිනි අම්මා හෝ තාත්තා මා ඇය අසල සිටිනවාට විරුද්ධ නොවුවේ.

ඇගේ කථා අසා මගේ දෙනෙත් තෙත් විනි. වේගයෙන් ඉකි ගසා ඇඩීමටද මට නොයෙක් වර සිතුන නමුත් මා සිත වාවා ගත්තේ ඉතා අමාරුවෙනි. ඇගේ කථා ඇසීමෙන් මට සිතුනේ ඇයටද උණුවන හදවතක් ඇති බවෙකි.

එදා ඉරු දිනයකි. ඒ ඇය අප නිවසට පැමිණෙන දිනයකි. ඇගේ පැමිණීමත් සමගම ඕ වැඩෙහි යෙදුනාය. සිරිත් පරිදි මා ඇගේ කාමරයට ගිය විට ඇ රසවත් කථාවක් කීවාය. අනතුරුව මිතුරන් නමග සෙල්ලම් කිරිමේ අදහසින් මා ඉන් පිටවු දිනය අද ඊයේ සිදු වුවක් මෙන් මට මතකය. මිතුරන් සමග සෙල්ලම් කළත් මගේ සිත ඇදී ගියේ සුදු අම්මාගේ කථාවක් ඇසීම සඳහායි.

මා මිතුරන්ටද නොදන්වා සුදු අම්මාගෙන් කථාවක් අසනු උසියෙන් ආපසු ආවෙමි.

සිරිත් පරිදි කාමරයේ දොර වසාගෙන වැඩෙහි යෙදීම සුදු අම්මාගේ සිරිතය. එදින ද ඇගේ කාමරයේ දොර වසා තිබුණි. දොර විවෘත කරගෙන කාමරයට ඇතුළු වූ මට දකින්න ලැබුණේ වාඩි වී සිටි පුටුව අසලම වැටී සිටි සුදු අම්මාය. මම මහ හයියෙන් කෑ ගසමින් කාමරයෙන් එළියට දුවන ශබ්දය ඇසී අම්මාත් තාත්තාත් ඇතුළු ගෙදර සියල්ලෝම සුදු අම්මා සිටි කාමරයට පැමිණියාය.

මා ද ඔවුන්ට එක්විමි බිම වැටී සිටි සුදු අම්මාගේ සුරතෙහි ඉදි කටවුක් සහ නූලක්ද අනෙක් අතෙහි මගේ ඉරුන කමිසයක්ද විය. සුදු අම්මා මිය ගිය බව පැමිණි සිටියෝ කීහ. ඒ ඇසීමෙන් මගේ ළමා හදවත පැලී යන තරමේ ශොකයකි මට දැණුනේ. දෙනෙත් තෙත් විනි. ඉවසිය නොහැකි වේදනාවෙන් යුතුව සාලයේ අඳුරු මුල්ලක තිබු සැටියක් මත මුහුණ ඔබා ගෙන මම ඇඩුවෙමි.

කොපමණ වේලාවක් මා එසේ සිටියා දැයි මට මතක නැත. පැය ගණනක්ම මා එසේ සිටින්නට ඇතැයි මට සිතේ. ටික වේලාවකට පසු අඩි ශබ්දයක් ඇසුනෙන් මගේ නෙත් එදෙසට දිවිය. කුප්පි ලාම්පුවක් සුරතෙහි ඇතිව අම්මාත් තාත්තාත් දොස්තර මහතාත් සාලයට පියමන් කරමින් සිටිනවා මට පෙනුනි මා අඳුරු මුල්ලක සිටි හෙයින් ඔවුන්ට මා නොපෙනුනි. අම්මා ඉතා හෙමින් දොස්තර මහතා සමග මොනවාදෝ කියනවා යන්තමින් මට ඇසුණි.

තාත්තා විසින් පණිවිඩයක් යවනු ලැබීමෙන් පසු පැමිණි

දොස්තර මහතා සුදු අම්මාගේ මරණයට හේතු දන්වමින් සිටි බව මට වැටහුනද ඔවුන් කී කිසිවක් නෑසුණි. අම්මා විසින් ගෙනෙන ලද විස්කෝතුවක් සැපූ දොස්තර මහතා සිසිල් පැන් වීදුරුවක්ද සංතර්පනය විය. අනතුරුව දුම් වැටියක් දල්වා ගත් හෙතෙම උප නෙත් යුවල සකස් කරමින්ම මා අසලම පුටුවක වාඩිවුවත් මා සිටින බවෙක් හෝ දුටුවේ නැත. මෙවර දොස්තරගෙන් අම්මාට කී සියල්ලක්ම මට ඉතා පැහැදිලිව ඇසුණි. ඔහු කී ඒ වචන මගේ දිවි ඇති තෙක්ම මගේ සිතින් ඉවත් කළ නොහැකි බව මට එවිට වැටහුනි.

"අනේ, පව් ඒ අසරණ ගෑණී" දොස්තර මහතා කථාව ඇරඹීය. "මා මෙහි පැමිණි පළමු වෙනි දිනයේම ඇගේ කකුලක් කඩාගත් අද ඇය අවසන් හුස්ම හෙලුවා" යි දොස්තර මහතා මහත් ශෝකාකුල හඬකින් කීය. නැවතත් කථාව ඇරඹූ දොස්තර මහතා විස්තර කළේය.

එවිට ඇගේ වයස අවුරුදු 17 ය. ඈ මේ පළාතේ සිටි ඉතාමත් ලස්සන රූමතියක් වුවා. ඇය තරම් ලස්සන තරුණියක් එවකට මේ පළාතේ සිටියේ නැහැ. නුඹලාට විශ්වාස කරන්ඩ පුළුවන්ද? ඇගේ ජීවිත කථාව. ඇය මිය ගියා ඒ නිසයි මා ඔබලාට මේ කතාව කියන්නේ. මා මෙතෙක් රහසක්ව රැකගෙන සිටි ඒ කථාව කිසිම අමාරුවක් නැතිව ඔබලාට කියන්නේ. ඇය මිය ගිය නිසයි නැතිනම් මා එයත් කියන්නේ නැහැ. මමත් තවත් එකම එක ගොවියෙකුත් පමණයි. ඒ කථාව දන්නා අයගෙන් අද ජීවතුන් අතර සිටින්නේ.

එක්තරා පාසලක උගන්වමින් සිටි තරුණ උප ගුරුවරයෙක් මෙහි පාසලට පත්වී ආවේ ඇය තරුණ කාලයේදියි. ඔහු රූමත් කඩවසම් තරුණයෙක් නිසා ගමේ සිටි කෙල්ලෝ ඔහුට ඉව අල්ලන්න වුනා නමුත් තරුණ උපගුරුවරයා ඒ තරුණියන් ගැන සැලකිල්ලක් නොදැක්වූයේ මුල් ගුරුවරයාට බයෙනි. නමුත් ඔහුගේ සිත ඇදී ගිය එක්තරා තරුණියක්ද විය. ඇය තමා අද මෙහි මැරී සිටින තැනැත්තිය ඇය එවකට එම මුල් ගුරුවරයාගේ ගෙදර සේවිකාවකි. කඩවසම් තරුණ ගුරුවරයාද නැවතී සිටියේ ඒ ගෙදරමයි ඔහු කෙසේ හෝ ඇගේ සිත් දිනාගත්තා. දෙදෙනාම රහසේ කථා බස් කළා. දිනක් රාත්‍රියේ කෙසේ හෝ තමා හමුවිය යුතු යැයි ඔහු ඇයට කීව්වා.

තමාට අද ගෙදර යා යුතු යැයි මුල් ගුරුවරයාගෙන් අවසර ගත් ඇය ගෙදර නොගොස් මුල් ගුරුවරයාගේ ගෙයි සොල්දරයේ පිදුරු මඩුවට ගොස් ආදරවන්තයා එන තෙක් බලා සිටියා. ටික වේලාවකට පසු පැමිණි තරුණ ගුරුවරයා තම ආදරවන්තිය සමග පෙම්බස් දොඩමින් සිටින විට හදිසියේ දොර විවෘත කරගෙන පැමිණි මුල් ගුරුවරයා "ඔබ මෙතන කුමක් කරන්නෙහිදැයි ඇසුවිට මා සනීපගන්න මෙතනට ආවාදැයි බියෙන් සැලෙමින් සිටි තරුණ ගුරුවරයා කිසිවක් කරගත නොහැකිව වෙව්ල වෙව්ල කීය. මුල් ගුරුවරයා ඉන් පිටව ගියා යැයි සිතූ ගරුවරයා බියෙන් වෙව්ලමින් සිටි තම පෙම්වතිය අමතා වෙන තැනකට ගොස් සැඟවෙන්නැයි කෙඳුරණවා

පැමුණු මුල්ගුරුවරයා ඔබ ඉන්නේ තනියමදැයි ඇසිය. තමාගේ රක්ෂාවද නැතිවේ යැයි බියෙන් සිටි තරුණ ගුරුවරයා ඔව් මහත්මයාණෙනි මා සිටින්නේ තනියමයි මට දිවුරා කියන්න පුළුවනැයි කීය.

"නැහැ ඔබ සිටින්නේ තනියම නොවෙයි, කී මුල්ගුරුවරයා හා හොඳයි නුඹ සිටින්නේ තනියමද කියා තව ස්වල්ප වේලාවකින් මට දැනගත හැකි යයි කියා සොල්දරයෙහි දොරවල් සියල්ල යතුරු දමා වසා එලියක් ගෙනෙනු පිණිස පහත මාලයට වේගයෙන් දිවිය. බියෙන් වෙව්ලමින් සිටි තරුණ ගුරුවරයා තම පෙම්වතිය අමතා ඔබ වහාම මෙතැනින් පිටවී යන්න දැන් ඔහු ආවොත් මා විනාශයි. මා එදා වේල සොයා ගන්නා රක්ෂාව නැතිවෙනවා. මා අසරණයෙක් අනාථයෙක් කරන්න එපා යැයි ඇගෙන් බැගෑපත්ව ඉල්ලිය.

ඒ ඇසූ ඇය වහා හුන් තැනින් නැගිට්ටාය. ජනේලය වෙත ගොස් පහත මාලය දෙසත් විදිය දෙසත් බලා නැවත තරුණ ගුරුවරයා සමීපයට පැමිණ ඔහු ගියපසු වහාම මා ගන්නැයි කියා ජනේලයෙන් පිටතට පැන්නාය.

එලියක් රැගෙනපැමිණි ප්‍රධාන ගුරුවරයාට දක්නට ලැබුණේ කාමරයේ සිටි තරුණ ගුරුවරයා පමණි. ඔහු වහාම පහත මාලයට දිව්වේය.

මින් අඩ පැයකට පමණ පසු මගේ මිත්‍ර ගුරුවරයා සියල්ල සවිස්තරව මට කීවේය. මා එවේලේ පැවති වර්ෂාවද නොතකා මිතුරාද කැටිව වැටී සිටි තරුණිය මගේ බෙහෙත් ශාලාවට ගෙන ගියෙමි. ඇගේ දකුණු කකුල තන්පලකින් කැඩී මස් එලියට ඇදී තිබුණි. බිම වැටී සිටි ඇය කීවේ "මට හොඳටම දඬුවම් ලැබුණා" යන්න පමණකි.

මා ඇගේ මිතුරියන්ට පණිවිඩයක් යවා ඔවුන් ආ විට කීවේ මගේ බෙහෙත් ශාලාව අසලදී ඇය කරත්තයක හැපී තුවාල වූ බවත් කරත්ත කරු පැන ගිය බවත්ය.

පොලිසිය මගේ කථාව කොපමණ විශ්වාස කළාද යතහොත් මාස ගණනක් යනතුරු ඒ අපරාධය කළ කරත්තකරු ඇල්ලීමට නොයෙක් උත්සාහ ගත්තා.

මේ තමා ඇගේ ජිවිත කථාව. මෑ ඉතාමත් නිහතමානි, ස්ත්‍රියක් බව මා ඔබලාට කියන්න කැමතියි. මැයගේ නමට ඉතිහාසයේ යම් තැනක් තිබිය යුතුයි. මෙය තමා ඇගේ ප්‍රේමයේ පුරාවෘත්තය මේ නිසාම ඇය කතාවක් වශයෙනුයි. ජිවත් වුනේ ඈ ඇගේ ජිවිතය ප්‍රේමය වෙනුවෙන් පූජකළා. ඇගේ ජිවිතය ස්ථිර ආලයට පූදකළා ඇය නියම එඩිතර ඉතා අවංක නිර්භීත ස්ත්‍රියක් බව මම භය නැතිව කියනවා.

මම ඇයට බොහොම ගෞරව කරනවා. එසේ ගෞරව නොකරන්නේ නම් මේ කථාව මම නුඹලාට කියන්නේ නැහැ. ඇරත් ඇය ජීවත්ව සිටියා නම් කිසිදාක මම මේ කතාව නුඹලාට කියන්නේ නෑ කියමින් දොස්තර මහතා සිය කථාව අවසන් කළේය.

අම්මා කුඩා අත් ලේන්සුවෙන් දෙනෙත් පිස දමමින් ඇඬුවාය. තාත්තා ඉතා හෙමින් මොනවාදෝ කියනවා යම්තම් ඇසුනි.

හිටි හැටියේ මහත් කණගාටු සිතින් යුතුව මම පැය ගණනක්ම සුදු අම්මා ගැන සිතමින් දුක් වීමි. ටික වේලාවකින් කිහිප දෙනෙකුගේ අඩි ශබ්දයක් යමක් තරප්පුවේ ගැටෙන හඬත් ඇසුනෙත් දෙනෙත් ඇරි විට දක්නට ලැබුණේ ඔවුන් ගෙන යන සුදු අම්මාගේ මෘත දේහයයි.

මම කොට්ටයෙහි මුහුණ ඔබාගෙන දෙනෙත් පියා ගත්තෙමි.

**ගී ද මෝපසාංගේ කෙටි කථාවක් ඇසුරෙන් සකස් කළේ තලංගම ධර්මදාස විසිනි.**

**1963 මැයි 11 සෙනසුරාදා මව්බිම**

# යකඩ තලන දෑත්

වෙල අද්දර කුඹුක් ගසේ
සෙවනේ අතු සෙවිලි මඩුවේ
අවුරුදු විසි තිස් ගණනක්
යකඩ තලන කිරි හාමියෙ

මන්න පොරෝතල ගල්කටු
උදලු නගුල් කැත්ත පිහිය
ඔබේ අතින් මට්ටම් වී
කොපමණ මෙහෙයක් කළාද

මාත් එක්ක පාසැල් ගිය
ඔබෙ ලොකු පුතු රං හාමිට
උපාදියක් නොලැබුනාට
ඔබෙ සහයට ඇවිදින් ඔහු
විනෝදයක් ලබනවාලු

අනේ අපොයි කිරි හාමියෙ
වීදුරු කුටියකට වෙලා
පංකාවක් යට ඉඳගෙන
මා ගෙවනා ජීවිතයට
නැත කිසි රස වින්දනයක්

මේ හෙළ බිම සරු කරන්න
උදලු කැත්ත පොරෝ හදන
කිරි හාමියෙ ඔබෙ පුතුගේ
යකඩ තලන හැඩි දැඩි අත්
සිප ගන්නට අවසරයක්
ඔබගෙන් ලැබුනොත් හෙම මට
නෝබල් තිලිණය හිමි වූ
ලේඛකයානන් මම වෙමි

## නොබැඳි මාවතේ රන් දොරටුව

බල කඳවුරු වලට බැඳී
සුරා කෑම යුද වැදීම
පෙලා දකින මැදි පිළිවෙත
මුළු ලොව පතුරා ලන්නට

නිදහස් රිවි කිරණ වැදී
විමුක්තියේ නවමං ගැන
කරුණු සොයන සටන් වදින
නිවහල් චින්තනයෙන් යුත්

නොබැඳි ලෝකයේ රටවල්
පස් වැනි වර හෙළ දිවයින
හඬ පතුරන මහ උළෙලෙදී
නව හිරු රැස් කිරණ වැදී

විමුක්තියෙ රන් දොරටු
සාමයෙ හිරු එළිය
නිදහසේ විජය බිම
වාසනා මල් පියලි
තෙවැනි ලෝකය අපට හමු වෙයි

## වැස්ස වහිනවා

නිල් ගොයමට වෙල් යායට පණ ලැබෙන්න වැහැපන්
පිපුණ මලේ සුවඳ දසත පැතිරෙන්නට වැහැපන්
මැලවුන තණ පියලි නැවත දලු ලන්නට වැහැපන්
වියළුන මගෙ හදට සිසිල දෙන්න හෙටත් වැහැපන්

ගඟ උතුරා දෙගොඩ තලා යන විලසට වැහැපන්
ළිඳේ වතුර නිල් පාටින් බබලන්නට වැහැපන්
සව් වී ඇති පොළවේ පස බුරුල් වන්න වැහැපන්
පොල් අතු වහලින් මිදුලට දිය පෙරෙන්න වැහැපන්

කොළ දලු නැති ගස්වල දලු ලියලන්නට වැහැපන්
විලේ පිපෙන මානෙල් මල් සුවඳ එන්න වැහැපන්
හිරුගෙ බලය අඩු වන්නට තවත් හොඳට වැහැපන්
ගතින් වැටෙන දහඩිය බිඳු අඩු වෙන්නට වැහැපන්

විලේ සිටින මාළුන් හට පණ ලැබෙන්න වැහැපන්
වනේ වසන සිවුපාවුන් සුව කරන්න වැහැපන්
කුරහන් හේනෙන් සරු ඵල ලබා දෙන්න වැහැපන්
පැලේ සිටින රන් මැණිකෙට වතුර දෙන්න වැහැපන්

වත්ත පහළ කුඹුකෙ දොලේ දිය පිරෙන්න වැහැපන්
ඕවිටිවල වතුර පිරී ඉතිරෙන්නට වැහැපන්
නියර උඩින් කෙසෙල් කොටන් ඔරු පදින්න වැහැපන්
වියළුණු මගෙ හදට සිසිල දෙන්න හෙටත් වැහැපන්

(සමය කඩ - 1972 නොවැම්බර් 15)

# නෑදෑයෝ

අම්මෙ මට බඩගිනියි
ගෙයි අඳුරු මුල්ලකින්
නැගුණා ඒ සිඟිති හඬ
යකඩ උලකින් හදට
වැදුන පහරක් වගෙයි

මා කුඩා කලදිම
පියා ගෙන ගිය එදා
පවුලෙ හිදෙනෙකුගෙ බර
ලෙඩ යහනෙ වැතිර උන්
අම්මාගෙ හිසමතට
ඉබේටම පැටවුනා

දෙවේලක් ලිපේ ගිනි
මෙලෙව්වේ නැති දිනෙක
අම්මෙ මට බඩගිනියි
මල්ලී මා ඉදිරියේදී
අම්මාව ඇමතුවා

දුවේ හෙට පටන් උඹ
වත්තෙ බංගලාවෙ
පොඩි බේබි බලාගන්නට
යන්න කැමැතිද
අම්ම දෙනුවන් සලා
රෙදි පටින් පිස දැමී
මහත් ආසාවකින්
වත්තෙ බංගලාවේ
වැඩට ගොස් වසරකට
පසුව ආවේ ගෙදර
සිඟිති දරුවෙකු කුඩා
රෙදි කඩෙක ඔතාගෙන

අම්ම මිය ගිය පසුව
මල්ලී වහ බී මළා
සිඟිති දුවගෙයි මගෙයි
තනි නොතනියට වගේ
බඩගින්න හිරු එළිය
වැස්ස වින් විටින් විට
කොට්ටෙට සහ පැදුරු කඩ
මාල්ලද නෙත් කරයි

# ජීවන වේදනා

කුඩා අවදියෙ පියා මිය ගියෙ නොවැහි පෙළ ඉගෙනුම ලබද්දී
එකම අයියා කණිටු පෙළ විය අක්කලා දෙටු පෙළ සිටිද්දී
අපේ නෑයින් සැවොම එක්වී එදා අම්මා යනසද වද්දී
මමත් හැඩුවෙමි සොහොයුරන් හා එකට එක්වී මට හඩද්දී

අපට සතුටු තිබුණ ඉඩමේ පොල් පුවක් දෙල් කඩා විකුණා
දෙවේලෙන් වේලකට බත් කා ඉතා දුක සේ සැවොම රැකුණා
දෙටු පෙලෙන් ජයලත් නිසා අයියාට රැකියාවක්ද ලැබුණා
ඉතා දුක සේ සිටිය මවගේ හදවතේ සොම්නසක් රැඳුනා

අක්කලා දෙදෙනාට යුග දිවි දෙකක රසයක් අත්වුනා
එයින් තරමක් තිබුණ කරදර මැකී ගොස් ජය පත්වුනා
සොහොයුරා තනි කැමැත්තෙන් කළ විවාහෙන් මට දුක්වුනා
සැවොම බඩ පිස්සාය කිවූ මම මවත් සමඟින් කොන්වුනා

බොහෝ වෙහෙසව ඉගෙන ගෙන සිව්වරක් දෙටු පෙළ සමත් වන්නට
වාසනාවක් නොමැති හින්දා සිදුවුනා පාසැලෙන් යන්නට
පසුව තුන් වසරක් ගියා බැරිවීය රැකියාවකට යන්නට
නිරාහාරව වේල් ගණනක් සිටිය මතකයි නැතිව කන්නට

සෑම අවුරුද්දකට සැරයක් අක්කලා එයි බුලත් අරගෙන
කිසිම දවසක මතක් වී නැත එකම අයියට අපේ නිවහන
බුලත් දුන් පසු අක්කලා යයි නැවත ආපසු අපෙන් සමුගෙන
මමයි අම්මයි විඳින දුක ගැන ඔවුන් හට නැත කියා කිසිදින

දිනක් මවහට දරුණු ලෙස උණ ගැනී සිටියදි ඇවිත් හැමදෙන
කාරයක් ගෙන්නවා දොස්තර කෙනෙකුහට පෙන්නවා විගසින
ඒ ලෙඩෙන් මව සුව කළත් ඉන් පසුව නාවේ අප සොයාගෙන
කිමද යනු කිව නොහැකි පැණයක් නැගෙයි හදවත පුරා දිවයන

**(ජනතා)**

# විනිවිද දැක්ම

වීදුරු කුටිය තුළ රැකවල් ඇතිව සිට<br>
විහිදෙයි කපුරු කලුවැල් දුම විටින් විට<br>
ආලෝකයක් විහිදන මුත් පහන් වැට<br>
ඉන් පලයක් වෙයිද අඳුරක් නොමැති විට

රිද්මයකට වගේ සුදු පෙණ පොකුරු හැඟී<br>
බැසයන ගඟේ දිය පහරට ඉහළ නැඟී<br>
පෙරලෙන කලු ගලෙක සුසිඟිදු ගතිය හැඟී<br>
ගෙනගොස් සමහරුන් සුරැකිව කරයි ඇඟී

උදයට පිපී දස අත විහිදන සුවඳ<br>
ලස්සන මලක ඇත ගතියක් ළඳ බොළඳ<br>
සවසට පරව ගිය පසු එය ගෙන ඇඟිඳ<br>
සුරැකිව තබන මිනිසුන් තවමත් කොහිඳ

ඊයේ අද හෙටත් කියමින් බෙදා ගෙන<br>
ජීවිත ඔරුව පදවන හති දමා ගෙන<br>
මිනිසුන්ගෙන් පිරුණු දියුණුව සොයා යන<br>
මරණය සැනසුමකි කරදර නිවා ලන

**(තලන්ගම ධර්මදාස)**

# පොහෝ දිනයයි

එදා පොහෝ දිනයකි
එහිසා සවස් යාමේ
ගඳ දුම් මල් රැගෙන
අපි මහ මගට බටුයෙමු

හැහිඳ අත එළියක්
මහ මග හොඳට දිස් විය
කරදර කිසිත් නොමැතිව
පන්සල වෙතට ඇදුනෙමු

සුදු වතින් සැරසුනු
සැදැහැවත් බොදු පිරිසේ
වත ගොත සිතට සැනසුම
ලැබෙන සැටි මම එදින දුටුවෙමි

සුදු වැලි තලාවට
කිරි කැටි සඳේ සිසිලස
නොඅඩුව ලැබීමෙන්
බුදුගෙයි මිදුළ දිළිසෙන

තිලොවට තිලක වූ
බුදු පියාණන්ගේ රුව ඇති
බුදුගෙයි මලසුනෙන්
නෙළුම් මානෙල් සුවඳ විහිදින

බෝ මළුවේ ලෙලෙන
රන් බෝ පත් වලින් යුත්
ඉමිහිරි ගීත රසයෙන්
නික්මෙන සුවඳ පැතිරින

ඝංඨාරෙන් නැගෙන
සුමිහිරි ගීත රසයෙන්
හදවතට පෙන්නුවෙ
සැදැහැවත් ගතියකි මුදු

පොත් ගුලෙහි තැන්පත්
කරන ලද ඒ මහ බණ පොත්
තිලොවට තිලක වූ
අමා මෑණියන් සිහිකරවිය

බණ මඩුවෙ කොනක
භාගෙට නිවුන පහනෙකි
උවසුන් උවැසියන්
ඒත් හවුනේ යෙදී උන්නා

# කූඩුවෙ ගිරවෙකුගෙන්

යකඩ කම්බි කූඩුවකට වෙලා
කඳුලැලි සලන විට සිහිකර පිරිස
කූඩුව තුලට දැමුවත් මී විළද
සතුටක් නොමැත රිදුමක් එයි මහද

මැදී
ලැදී
පොදී
රිදී

වනයේ පියාසර කර කපු අඹ
මතකයි කෑව සැටි එක දවසක්
ගල් කැටයක් ගසා කොළුවෙකු දඟ
සිහිකර හඬමි මට දුන් වද පව්

පේර
නෑර
කාර
කාර

පෙත්තෝ කියා ආදරබර වදන්
අමතන හඬට හිස නැමුවත් දෙනෙත්
කෙනෙකුගෙ දුක නොදත් මිනිසුන් නොමැති
සතුටක් ලබයි මා හිර කූඩුවක

කියා
පියා
දයා
තියා

හිරු නැග එනු පෙනේ හිරු බැස යනු
මිදුලේ ළමයි සෙල්ලම් කරනව
වනයේ පෙම්වතිය ගැන සිහිකර
හිරකූඩුවක සිට නිදහස ගැන

දිටිමි
දකිමි
හඬමි
සිතමි

දෙනෙතින් තවත් උණු කඳුළැලි
මගෙ දුක දෙවියනේ ඔබටත්
යකඩ කම්බි කූඩුවෙ දොර
මටවන් දුකක් වෙන කෙනෙකුට

පෙරියන්
පෙනියන්
ඇරියන්
නොවියන්

# අවුරුදු උදාව

කැවුම් කොකිස් අතිරස තෙල් වළඳෙ    පිසේ
වෙඩි හඬ රතිඤ්ඤා හඬ හැම දෙසම    ඇසේ
උන්විලි වාරමින් ගම රට සියලු    දෙසේ
සිංහල අළුත් අවුරුද්දක මිහිර    ඇසේ

නැකතට පිසෙන කිරිබත් මේසයට    ගෙනා
සමසේ බෙදාගෙන කා බී සියලු    දෙනා
සුබ මොහොතකින් ගනු දෙනුකර සිතැගි    මනා
පෙන්වයි අළුත් අවුරුද්දක සිරිය    මනා

සැරසී අළුත් ඇඳුමෙන් තම සතුට    ලෙස
නටමින් ඔකඳ වෙයි පොදු අහරකින්    රස
කෙළි සෙල්ලම් වලින් ඉවතට දමා    දොස
එක්වෙති වෙන් වූවන් නැවතත් නොයන    ලෙස

බුලත් හුරුළු ගෙන වැඩිහිටි අයට    දෙමින්
පසුගිය වසර තුල සිදුවුන වැරදි    නමින්
වැඳ වැඩි මහල්ලන් පොඩි අය සතුටු    වෙමින්
පිළි ගන්වයි හුරුළු බැතියෙන් සිනා    සෙමින්

හැම නිවසකම ඇත කන පිනවන    සද්ද
පන්සල පාසැලේ උත්සව අඩු    වෙද්ද
දුගී පැල්පතෙහි වුව සිරියාවකි    සුද්ද
ලැබුවා මේ වරත් සිංහලෙ    අවුරුද්ද

# කාගේ පිහිටද

වසවතු රාහුල පුතුටත්
සම මෙත පෑ විවර හදින්
තිලොවට තිලකය බඳුවූ
මහ කරුණා බුදු හිමියනි

සදහම් දිවයිනක් විලස
මුළු ලොව සුපතල පෙර සිට
මගෙ සිරිලක ඇතැමුන්ගේ
බොදු හදවත් තුළ රජයන

සුදුස්සාට හිමිවන තැන
අහිමි කරන් නුසුදුස්සට
තැන දෙන්නට උපන් හපන්
මිහිසුන් හට කරුණු කියා
ශක්තිය යුක්තිය හැකිකම
ධාර්මිෂ්ඨ මිනිසත් ගති
වපුරවන්න හෙළ දෙරණේ
සම්බුදු හිමිගේ පිහිටයි

# නමදිම්

ගහ කොල තුරු ලතා මුදු කපල්නා වෙන්
පලබර වෙලා ඇත අද උවමනා වෙන්
හැම හදවතම සපිරෙයි මල් හිනා වෙන්
නව ආලෝකයකි එන හිරු උදා වෙන්

සිව්පා සතුන් වනයේ එහෙ මෙහෙ දිව්ව
මිරිගුව පසු පසෙහි දිය උල්පත් සෙව්ව
ඉසිකෝ මාන තණ්හාවෙන් හද තැව්ව
හැම කෙනෙකුගෙම සිත බුදු ගුණයට නැව්ව

තෙමගුල් දිනයෙ සත වෙත හද පිරුණා බැතින්
ඇළුකොට පාපයේ මුඩු බිම් ඉසුරු කෙතින්
සෝදා දමා කෙලෙසුන් පින් බරවූ සිතින්
පන්සල වෙහෙර වෙත යයි හැම පියවි නෙතින්

බිම්බා දේවි රාහුල පොඩි පුතා ටත්
සතුරකු නමුදු නාලාගිරි ඇතා ටත්
සුදොවුන් නිරිඳු වසවතු සෙසු දෙනා ටත්
සම මත පෑව හැටි සිහිවෙයි මෙදා ටත්

මෙත් කරුණාව ගත සිත නිති වෙලා ගෙන
ඉසිකෝ මාන තණ්හා දැල් ඉරා ලන
ආසා පැතුම් පින් ජලයෙහි ඔබා ලන
සිරි බුදු ගුණ නැගෙයි හදවත පුරා පැන

# හගවත් සමිඳු

නාලාගිරි ඇතු කෙනෙකුගෙ සැපතට
සහ රාහුල පුතු එරෙහිව නැගුමට
සමගින් වස වතු එඩිතර සිතකට
හැමටම මෙත පැතු බැහැ ගැති වෙන්නට

තිලොවම දැක ගත් මව් පිය ගුරුවර
සම්ඳුනි හග වත් නෑදෑ පරපුර
කරනට මුදු නත් වෙනුවෙන් හිතකර
එක් කරවමි අත් නැත කිසිවක් කර

සුවඳැති වන මල් මේ අය ගැන මට
ගෙන කර සිත ලොල් ඇති වන දුක කට
ඔබ පිදු හැම කල් සම්ඳුනි ඔබ හට
සමහරු ගත් පිල් අවසර කිවු වට

උදයට සවසට අයහට මේ වැනි
විවේක ඇති විට ඇති වන දුක කිනි
දන් පැන් පිදු වට හගවත් සමි ඳුනි
සිත බර පව කට ලිව්වේ දුක කිනි

# මලල්ගොඩ මැණිකකි

දුටු නැන අයුක් පිය
පෙන්වා පෑනෙ සක් පිය
සරසවිගෙ හක් පිය
නිසා ඔබ ලැබුවෙය විමුක් පිය

කවියෙ පිලිවෙත රැකි
වෙසරඳ දැනුම ඇත් පොකි
මිහිසෙකැයි කිව හැකි
දැයට සිටි ඔබ මහරු විරු වෙකි

බස රැසට සම යට
කවියට සහ කලා වට
කළ අනගි මෙහෙ යට
ඔබට ණායගැති වේය මුළු රට

කවියෙකි පඬි වරෙකි
මලල්ගොඩ අති උතුම් මිනි සෙකි
කියා මිල නොක ලැකි
පලුද්දක් නැති අනගි මැණි කකි

ලෝදහම අනුව හිමි
ඔබ දිවිගමන වුව නිමි
නොමල මිනිසුන් හිමි
තැනට ඔබ බලවතෙකි උන හිමි

පියතුමණි කිතු බැති
පාඩුව දැනෙයි ඔබ නැති
කවි ලොවට අදි පති
මලල් පිය හිමි රටම සම රති

# කලාකාමිනට නිදහස නැද්ද

සියවස් ගණනක් විදේශ පාලනයට නතුවී දුක් කඳුළු
ගෙවුන අතීතයෙ ලක්මව තුරුලට වී උන් සෙනෙහස ලැබෙනු සලා
කලාකාමි කවියන් ලේඛකයින් නිදහස ලබනට එකතු බලා
ගෙන ගිය සටනෙන් ලක්මෑණිට ජය අත්විය සැනසුම තුරුළු වෙලා
වෙලා

නවසිය හතලිස් අටේදි නිදහස ලැබුනත් මෙම දිවයිනට
එහි එල ලැබුවේ සුළු පිරිසක් යන මහජන අදහස දැනුදු මගේ
කවියා ලේඛකයා මුළු ගැන්වින මේකද ලැබු නිදහසක නැගේ
කියමින් ලොකු පොඩි හැම දෙන එකතුව සිටියේ නැහැ වහලුන්ම අගේ
වගේ

ජනරජ වරමින් මෙරටට නිදහස ලැබුනේ සිව් වසරකට පෙරයි
ගොවිතැන් සරුවිය ගොවියා රජවිය ලක්මව නිති තුටු කඳුළු පෙරයි
පොළවේ අයිතිය සමසෙ බෙදාගෙන සමාජවාදී ගමන කරයි
කවියා ලේඛකයා හැමදාමත් ඉස්සර මෙන් උණු කඳුළු පෙරයි

නිදහස් සටනෙදි කවදාවත් නැත කවියන් පිටු පස්සට දිව්වේ
බාසා සටනෙදි ලේඛකයින් නැත කිසිවිට කුලියට නම් ලිව්වේ
කලාකාමි ලේඛකයින් වෙනුවෙන් ඉන්නට බේරී ගිනි අව්වේ
නිවසක් නැතිවට ලොකුතැන්වල අය තවමත් නැත තොරතුරු සෙව්වේ

දුගීබවෙන් උපතක් ගෙන මෙලොවට ජීවත් වී කරදර මැද්දේ
රට දැය වෙනුවෙන් උසස්ම මෙහෙයක් කෙරුවත් මගෙ හදවත රිද්දේ
කාටත් නිදහස ලැබුනත් ඇත පොඩි පිරිසක් වෙනුවෙනි මෙය ඇද්දේ
කලාකමිනට ලේඛකයින්හට ඇසෙයිද නිදහස් වෙඩි සද්දේ

# පාසැල් ජීවිතය

පහසුකම් ගාස්තුව
ගෙවා නැති කිසි ළමෙක්
ශිෂ්‍යත්ව විභාගෙට
යවන්නේ නැත මෙවර

බිත්ති හතරින් වට වූ
පන්ති කාමරය තුළ
ගුරුතුමාගෙ හඬට
ළමයි කන්දී සිටියි

දෙඇස් ලොකු කර බලා වටපිට
ගලන දහදිය අතින් පිසදා
හීන් කෙසඟ සිරුරක් ඇති
නැගී සිටිය එක ළමයෙක්

ගෙයි මැද සාලයෙ නිහඬව
සුදු ඇඳගෙන දෙඇස් පියා
නිහඬව පෙට්ටියක නිදා
උන් තාත්ත ගෙන ගිය මග

පාර දෙපස ඇති සුදු කොඩි
පොරි වැලි ඉහිරුන වාගේ
සිතුවම් පටියක් වාගේ
ජයසේනගෙ හිතේ මැවෙයි

මුල් සිඳලු ගසක් වගේ
බිම වැටෙනා හඬක් නැගුණි
ගිය වාරයෙ අපෙ පන්තියෙ
පළවෙනියා වුන ළමයයි
කලන්ත වී ඇද වැටුනේ

ජරබර සද්දය නගමින්
දර පැටවූ කරත්තයක්
හිමිදිරියෙම බොරලු පාරෙ
අපෙ ගෙය පසු කරගෙන යනවිට

අවුරුදු විස්සකට ඈත
අතීතයේ ළමා දිවිය
ගත කළ හැටි සිහි ගැන්වී
දෙනුවන් අග තෙත් කෙරුනා

# ජය මාවත

ජනරජයක හිමිකම් ලැබූ අප හැම දෙනෙකුම හන්දා
හෙළ හාලේ බත කා කවුරුත් ලක් සළු පිළි ඇන්දා
නැවෙන් කටට නොඑන නිසා ඇති හැම ණය ලුහු බැන්දා
අපේම නැව් නිති පැමිණෙයි විදේශ මිතුරන් කැන්දා

යෝද මහා කම්හල් රට හැම තැන ඉදි වන්නේ
මුතු ඇට මෙන් ලවණ රසට දහඩිය වගු රන්නේ
ගෙවල් බෙදා දී මහ වතු කට්ටි කඩා දෙන්නේ
එයයි නියම ජය මාවත අපහට හමු වන්නේ

අක්කර දස දහස් කැලෑ එළිකර ගොවිතැන් කරන්නෙ
මුඩුබිම් දහඩියෙන් තෙමා සරු ගොවිපළවල් කරන්නෙ
දැයේ දියුණ පතා සැවොම තම යුතුකම් ඉටු කරන්නෙ
ජය මාවත පෙනෙන නිසයි සැවොම සමගියෙන් සිටින්නෙ

මහවැලි දිය රජ රට ගොවි ජනතාවට දෙන්නයි
වලවේ කලු කැළණි දියෙන් රටම එළිය වෙන්නයි
බත බුලතින් කිසි දවසක අඩුවක් නොම වන්නයි
ජය මාවත පිය නගන්න සැවොම එකතු වන්නයි

මහපොළ අරමුදල් වලින් දුප්පත් සිසුනට රටේ
තම දස්කම් පෙන්වන්නට හැකි වෙයි මේ සිහල රටේ
නිදහස් නිවහල් එඩිතර හැඟුමෙන් අසෙකුගෙ පිටේ
හෙට උපදින අය වෙනුවෙන් යාහැක පුත රට වටේ

දහඩිය මුසු වී පස සරු වෙන්නයි
කෙත් වතුවල නව නිල්ල දකින්නයි
හේනේ කුරහන් සුවඳ හමන්නයි
සැමටම ජය මාවත හමු වෙන්නයි

# රිදුම

අද මේ සමාජයෙ
සමහර අයට හුරුවූ
කෙනෙකුට රිදීමෙන්
ලබන සැනසුම අපමණි

කෙනෙකුගෙ විපත දැක
තවකෙකු සතුටු වේනම්
මිනිස් ගති ඒ අය ළඟ
තිබේදැයි මහ පුදුමෙකි

කෙනෙකු තුටු වනවිට
ඔහු හා එකතු වෙලා
තමාටත් එම සතුටින්
සතුටක් ලබනු බැරි අය

අනුන් සිත රිදවා
සිනාසෙන්නට නොගොසින්
තමන්ගෙම හද පාරා
සතුටු වීමයි එකම කාරිය

කෙනෙකුගෙ විපතෙදී
දුක් වීම ඔහු හා එකතුව
කළ හැකි උතුම් මෙහෙයකි
කියා පෙර පඬුවෙකි කියේ

කෙනෙකුගෙ සැපත ගැන
තමාටත් සැනසෙන්නට
පුළුවන් කෙනෙකු වේනම්
ඒ මහ උතුම් කාරියකි

කඳුළු අතරින්
සිනාසෙන අය
සිටීනම් මේ පොලෝ තලයේ
එයත් අප ලැබූ
වාසනාවක්
කියා පුළුවනි සතුටු වන්නට



තලංගම ධර්මදාස මහතා වරාය අධිකාරියේ මුදල් කොට්ඨාශයේ ජ්‍යෙෂ්ඨ නිලධාරියෙකු වශයෙන් සේවය කර ඉන්පසු දිවයිනේ ජාතික පුවත්පත් රැසකට ගද්‍ය හා පද්‍ය කලාව තුළින් සම්බන්ධ වීම හරහා මාධ්‍යවේදියෙකු වශයෙන් සේවය කර ඇත. තවද සමස්ත ලංකා සිංහල කවි සම්මේලනයේ කොට්ටාව ආසන්නයේ දිසා ලේකම් වශයෙන් හා හේවාගම් කෝරළයේ හෙල කවි මුළුව සංවිධායකවරයෙකු වශයෙන්ද කලාව වෙනුවෙන් අති විශිෂ්ඨ සේවයක් කර ජීවිතයේ සැඳෑ සමය ගෙවමින් පවතින ඒ මහතා ඔහු විසින් පාසැල් අවධියේ සිට මේ දක්වා පුවත්පත් හා සඟරාවලට පලකරන ලද කවි හා රචනා එක්කාසු කොට අපි මෙහෙමයි හිනාවෙන්නෙ නමින් කෘතියක් පළකිරීම සඳහා යොමු වීම කලාවට දක්වන ගෞරවයක් සේම එය තව තවත් ඉදිරියට ගෙනයාමට මහඟු රුකුලක් වන බව මාගේ විශ්වාසයයි.

ලෝකයේ තාක්ෂණිකරණය හේතු කොට ගෙන ලාංකික ජනතාවද යාන්ත්‍රිකකරණය වී ඇති යුගයක මෙවැනි කෘති පළකිරීම තුළින් ජන්ජීවිතයේ ඇති වටිනා බව සහ අර්ථවත් බව අවබෝධ කර ගැනීමට සියළු දෙනාට හැකිවේවායි ප්‍රාර්ථනා කරමි.

දේශබන්ධු හර්ෂ බණ්ඩාර
MBA (öA)m FCMA (UK), FCCA (UK), FCMA (SL),
FCPM, FCAA, AÚLIM, CGMA, MAAT (UK)
සාමදාන විනිසුරු, මුළු දිවයිනටම
ප්‍රධාන මූල්‍ය නිලධාරී, ජාතික ලොතරැයි මණ්ඩලය.


ISBN 978-955-43930-0-4
9789554393004

මිල රු. 200/-